Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Кесаҙна 1 февраль 1990 йыл. № 14. (7520).

Хаҡы 3 тин.






# Баймаҡтар беҙҙә ҡунаҡта







ХӨРМӘТЛЕ ДУҪТАР!

Бына бер ай буйы газетабыҙ үҙенә күрә ҡунаҡ булып һеҙҙең йорттарға инеп килде. Ҡунаҡ ашы ҡара ҡаршы, тиҙәр. Газетабыҙҙың беренсе һанында уҡ үҙ сиратыбыҙҙа беҙ ҙә республиканың төрлө райондары менән таныштырыуҙы вәғәҙә иткәйнек. Вәғәҙә —иман. Бөгөн «Йәшлек»тең күп алдырыусы Баймаҡ районы — беҙҙә ҡунаҡта. Ирәндек башҡорттары араһында бөтәһе 1145 дуҫыбыҙ бар, уларҙың һаны артабан да үҫер, тип ышанабыҙ. Район буйынса сәйәхәт тураһында 4-се, 5-се, 8-се биттәрҙә уҡығыҙ. Ә 1-се биттә төп геройҙарыбыҙ менән таныша алаһығыҙ. Улар: мәңгелек урман; Баймаҡ леспромхозының комсомол ойошмаһы секретары Сәлим Иҫәндәүләтов; ВЛКСМ район комитетының беренсе секретары Фәнил Мостафин.

Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ фотолары.

# ЭЛЕККЕ ДЕПУТАТТАРЫБЫҘ ҠАЙҘА?

Ошо көндәрҙә республикабыҙҙың бар тарафтарында ла буласаҡ һайлауҙарға ныҡлы әҙерлек бара. РСФСР һәм БАССР халыҡ депутатлығына кандидаттар күрһәтелеп бөттө һәм уларҙы теркәү бара. Мәҫәлән, РСФСР халыҡ депутатлығына һайлау буйынса 87-се Бөрө округында 15 кандидат теркәлде. Ҡалған округтарҙа ла, кәм тигәндә, 3-4 кандидат иҫәпләнә. Шуға күрә, 4 мартта буласаҡ һайлауҙар һүҙҙең тулы мәғәнәһендә ысын һайлау буласаҡ.

Шулай ҙа беҙ бөтәбеҙ ҙә бер мөһим нәмәне онотоп барабыҙ, буғай. Элекке саҡырылыш депутаттарының хоҡуғы 4 мартҡа тиклем һаҡлана лабаһа, һәм беҙ, һайлаусылар, уларҙың эшенә баһа бирергә тейешбеҙҙер бит. Депутаттарҙың эшмәкәрлегә үҙгәртеп ҡороу осорона тура килде. Уларҙың эше заман талаптарына яуап бирәме? Улар халыҡ мәнфәғәтен яҡлай алдылармы?

Бөгөнгө һайлаусылар депутаттар алдына әллә ни ҙур булған талаптар ҙа ҡуймай. Халыҡҡа яҡын булһалар, уның менән кәңәшләшеп, осрашып торһалар, аҙ-маҙ хәлдәренән еткәнсә, ярҙам итә алһалар — шул еткән. Әйтергә кәрәк, хәҙерге саҡырылыш депутаттарының күбеһе эштәрен элеккесә, торғонлоҡ заманындағыса башҡаралар. Һуңғы өс-дүрт йыл эсендә бер БАССР һәм РСФСР депутатының да халыҡ менән осрашыуы булды тигән хәбәрҙе ишетергә тура килмәне, бер газетала ла йәки радио, телевидение буйынса бер депутат та үҙенең саф депутат исеменән сығыш яһаманы тиерлек. Күптән түгел генә «Совет Башҡортостаны» газетаһында яҙыусы Ноғман Мусин үҙенең тыуған ауылы Ҡолғонала кешеләр 1937 йылдан бирле бер генә мәртәбә «тере» депутатты күрә алдылар тип, яҙып сыҡҡан ине. 80-се йылдар башында килгән ул депутат — күренекле журналист А. Ғ. Исмәғилев ине. Ә бит Ҡолғона ҙур ғына ауылдарҙан һанала һәм оло юл өҫтөндә генә урынлашҡан. Ул бәхетле көндө иҫләп, ауыл халҡы һаман ауыҙ тултырып һөйләй.

Әлбиттә, сираттағы сессиялар быраса ваҡытында һәм бик шыма ғына үтә бирҙе. Хәҙерге депутаттарҙың исемдәрен халыҡ күптән онотоп бөтөргән инде. Иҫтә тик шуныһы ғына ҡалды — 1987 йылда партияның Өлкә Комитетының VI һәм VII Пленумдарынан һуң бер нисә БАССР депутаты үҙ вазифаларынан бушатылды (Рыленко, Федотов һ. б). Был исемлеккә М. З. Шакировты кертеп булмай, сөнки ул әле һаман да Аҫҡар округы буйынса БАССР Верховный Советы депутаты булып иҫәпләнә. Быныһы — бер мәҙәк инде... Шулай ҙа, бар депутаттар ҙа артыҡ эш ҡыра алмаһалар ҙа, ай һайын йөҙәр һум алыуҙан (РСФСР-ҙа — 150 һум) һәм башҡа льготаларҙан баш тартҡандары тураһында ишетергә тура килмәне.

Бер тәҡдимем бар: Верховный Совет тарафынан хәҙерге БАССР һәм РСФСР депутаттарының исемлеген өлкә газеталарында баҫып сығарырға һәм шул депутаттарҙан 4 мартҡа тиклем һайлаусылар алдында отчет менән сығыш яһауҙы талап итергә, эштәренә принципиаль баһа бирергә.

Теләгем дә бар — киләсәк һайлауҙарҙа халыҡ мәнфәғәтен яҡлай алырлыҡ кандидаттар ғына депутат итеп һайланһын.

Р. ӨМӨТБАЕВ.

ӨФӨ.

# ҺЕҘҘЕҢ ФЕКЕР

**РЕДАКЦИЯҒА МИЛЛИ МӘСЬӘЛӘ БУЙЫНСА ТУЛТЫРЫЛҒАН АНКЕТАЛАР МЕНӘН 600-ҘӘН АШЫУ ХАТ КИЛДЕ.**

Шулай итеп, БДУ-ның идеология эштәре буйынса социология лабораторияһы хеҙмәткәрҙәре менән бергә йомғаҡ яһайбыҙ... Яуап биреүселәрҙең күпселеге Башҡортостандың ғәмәлдәге статусынан риза түгел. Анкета тултырыусыларҙың 4,15 проценты ғына, бер нәмәне лә үҙгәртергә кәрәкмәй, тигән фекерҙә. Башҡортостанда ниндәй телдең дәүләт статусына эйә булырға тейешлеге тураһындағы мәсьәлә буйынса бер фекер ҙә еҫтөнлөк итмәй. Был ниндәйҙер телгә (йәки телдәргә) дәүләт статусын биреүҙең һөҙөмтәләрен асыҡ күҙ алдына килтермәгәнгә бәйлелер, күрәһең.

Һуңғы ваҡытта республикала төрлө милли берекмәләрҙең эше йәнләнде. Газета уҡыусыларҙың быға ҡағылышлы яуаптары уларҙың эшмәкәрлегенә ҡыҙыҡһыныусан мөнәсәбәт барлығын күрһәтә. Шуның менән бергә айырым берекмә, милли культура рамкалары менән генә сикләнмәй, башҡа ойошмалар менән дә даими бәйләнеш тоторға тәҡдим итерә.

Һорау алыу һөҙөмтәһендә алынған мәғлүмәттәр бөтә республика халҡының, барлыҡ йәштәрҙең уйҙарын сағылдырмай, әлбиттә, ә айырым, айырыуса актив кешеләрҙең фекерен генә белдерә. Шуға ҡарамаҫтан, улар ҡыҙыҡһыныу уята...

**• Башҡорт АССР-ы статусы тураһындағы түбәндәге фекерҙәрҙең ҡайһыһын дөрөҫ тип иҫәпләйһегеҙ?**

| | (проценттарҙа) |
|---|---|
| — БАССР-ҙың бөтә хоҡуҡтарын союздаш республикаларҙыҡы менән тигеҙләргә | 88,8 |
| — БАССР-ҙың хоҡуҡтарын арттырырға кәрәк, әммә улар барыбер союздаш республикаларҡыҙынан кәмерәк булырға тейеш | 4,14 |
| — хәҙерге хоҡуҡтар етерлек, бер нәмәне лә үҙгәртергә кәрәкмәй | 4,15 |
| — башҡа төрлө фекер | — |
| — яуап юҡ | 0,9 |

**• Нисек уйлайһығыҙ, БАССР территорияһының башҡорт булмаған халыҡтар (татарҙар, сыуаштар, мариҙар, удмурттар, немецтар һ. б.) йәшәгән ерҙәрҙә милли райондар, ауыл Советтары булдырырға кәрәкме?**

| | |
|---|---|
| — эйе | 59,7 |
| — юҡ | 30,85 |
| — яуап бирергә ҡыйынһынам | 8,59 |
| — яуап юҡ | 0,67 |

**• БАССР-ҙа ниндәй тел (телдәр) дәүләт статусына эйә булырға тейеш тип уйлайһығыҙ?**

| | |
|---|---|
| — БАССР бер ниндәй телгә лә дәүләт статусы бирергә кәрәкмәй | 27,86 |
| — башҡорт теле | 20,89 |
| — башҡорт һәм рус телдәре | 29,68 |
| — башҡорт, рус, татар телдәре | 15,92 |
| — яуап бирергә ҡыйынһынам | 0,67 |

**• Өфөлә башҡорт, татар, сыуаш, мари, йәһүдтәрҙең милли берекмәләре (үҙәктәре, клубтары) барлығын беләһегеҙҙер, моғайын. Һуңынан башҡа ойошмаларҙың да төҙөлөүе ихтимал. Нисек уйлайһығыҙ, уларҙың эшен яраштырыу, тәжрибә уртаҡлашыу, ижади хеҙмәттәшлек итеү өсөн милли клубтарҙың Бөтә Союз берекмәләрен ойоштороға кәрәкме?**

| | |
|---|---|
| — эйе | 63,01 |
| — юҡ | 22,7 |
| — яуап бирергә ҡыйынһынам | 12,3 |
| — яуап юҡ | 1,9 |

**• Урындарҙа һәм Бөтә Союз кимәлендә берләктәге интернациональ саралар уҙғарыу өсөн милли берекмәләр (үҙәктәр, клубтар) вәкилдәренең интернациональ советтарын төҙөргә кәрәкме?**

| | |
|---|---|
| — эйе | 72,3 |
| — юҡ | 16,9 |
| — яуап бирергә ҡыйынһынам | 9,95 |
| — яуап юҡ | 0,8 |

# Күп нәмә үҙебеҙгә бәйле

**Ошо көндәрҙә Салауат ҡалаһының «Алмаз» мәҙәниәт һарайына СССР халыҡ депутаты Н. И. Кашников менән һайлаусыларҙың осрашыуы булып үтте.**

Салауат ҡалаһының экологик проблемаһы республикабыҙ халҡын бик борсой. Ҡалала төрлө сирҙәр күбәйҙе, балаларҙың үлеүе 37 процентҡа артты. Шуның өсөн «Салауатнефтеоргсинтез» производство берекмәһен реконструкциялау мәсьәләһе иғтибар үҙәгендә торҙо. Иштуған һыу һаҡлағыс төҙөлөшөн туҡтатыу ҙа — мөһим бурыс. Әлбиттә, был сетерекле мәсьәләләрҙе хәл итеүҙә ҡаршылыҡтар бик күп. Мәҫәлән, СССР Дәүләт планында реконструкция өсөн аҡса юҡлығына һылтаналар. Халыҡ депутаты үҙенең сығышында Иштуған һыу һаҡлағысы төҙөлөшөн туҡтатыуҙы һәм уға бүленгән 300 миллион һум аҡсаны «Салауатнефтеоргсинтез» производство берекмәһен реконструкциялауға йүнәлтергә кәрәк тигән тәҡдим индерҙе.

— Әлбиттә, Мәскәүҙә беҙҙең өсөн экология мәсьәләләрен хәл итеү менән бер кем дә шөғөлләнмәйәсәк. Бөтә ышаныс — үҙ ҡулыбыҙҙа, — тип һүҙен йомғаҡланы СССР халыҡ депутаты.

И. АГИШЕВ.

# ҮТКӘЛ УҢҒАНДАРЫ

**Белорет районы «Заря» колхозының Үткәл һөтсөлөк фермаһында ҙур татыу коллектив эшләй. Ул 1982 йылдан бирле ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты тарафынан бирелгән «СССР-ҙың 60 йыллығы исемендәге комсомол-йәштәр коллективы» тигән маҡтаулы исемде йөрөтә. Сөнки быныдағы һауынсыларҙың күбеһе — комсомол сафындағы йәштәр.**

**Ферма эшсәндәре былтыр һәр һыйырҙан уртаса 3532 килограмм һөт һауып, социалистик ярышта районда беренсе урынға сыҡты. Уларға был уңыштары өсөн КПСС ҡала комитетының, район Советы башҡарма комитетының, профсоюз район комитетының күсмә Ҡыҙыл байрағы тапшырылды.**

**Ә бына йәш һауынсы Хәлил Мөхәмәтдинов һәр һыйырҙан 4 мең килограмм һөт һауып алыуға ирешкә. Ауылдаштары уны уңған һауынсы итеп кенә түгел, бәлки 25 йәшлек бригада ойошмаһы секретары, ферма коллективының профгрупоргы булараҡ та яҡшы белә. Хәлил, тыуған ауылы фермаһында һауынсы булып эшләү менән бер рәттән, Йылайыр совхоз-техникумында ла уҡый.**

**Йәш һауынсыларҙан Зөбәйҙә һәм Рәмилә Ғәлимовалар ҙа көнөнә һәр һыйырҙан 10 килограмдан ашыу һөт һауа.**

Т. ШАҺМАНОВ.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Үткәл һөтсөлөк фермаһы һауынсыһы Х. Мөхәмәтдинов; йәш һауынсылар З. һәм Р. Ғәлимовалар.

А. БИЛАЛОВ фотолары.




# БЕҘ ТУПРАҠТАН, ЕРҘӘН ЯРАЛҒАНБЫҘ...

Әйе, шағир Рәми Ғарипов яҙғанса, кешеләр бит «тупраҡтан, ерҙән яралған, ерҙә тыуып-үҫеп, ерҙә аунап, ерҙән йыйып... йыр алған!» Икенсе бер шиғырында Башҡортостаныңтыуған илкәйен Урал күкрәгендәге йөрәк, ә күкһел Ағиҙелде ҡан тамырҙары менән сағыштырған... Әммә бөгөн шул йөрәккә химия уҡтары ҡаҙала, ҡан тамырҙарына ағыу үтеп инә башланы. Урмандарҙа ағастар ҡорой, бал ҡорттары һәләк була, үләндәр, йәшелсә-емеш — бөтәһе лә нефть һәм химия продукттарының ташландыҡтары менән зарарлана. Барса йән эйәһенә йәшәү һуты бирәп, тереклек бөркөүсе тәбиғәт һәләкәт сигендә хәҙер.

...Тәүге тапҡыр Өфөгә килеүем хәтерҙә уйылып ҡалған. Томра, әсе йәй көндәре ине. Ағиҙелгә һыу инергә барҙыҡ. Ҡойоноп сыҡҡас, тәнемдең ҡарайып китеүенә аптырап ҡалғайным. Ҡом буялғандыр, тип йәнә һыуға сумдым. Тик... тағы ла нығыраҡ бысрандым. Шул саҡта ғәнемә ҡарағусҡыл май һылашыуын шәйләнем — мазут ине был. Ҡала кешеләрен йәлләп тә ҡуйғайным.

Ул ваҡыттан бирле 15 йыл үтеп китте. Бөгөн ошо зарарлы промышленность ҡалдыҡтары һыуға, һауаға ғына түгел, хатта тупраҡҡа ла үтеп инеп, кешелектең йәшнишмәһе булған тәбиғәтте тамырынан ҡорота башланы түгелме? Тыуып үҫкән еребеҙҙе экологик һәләкәттән йолоп алып ҡалыу өсөн бөтә йәмәғәтселекте ҡуҙғатырға, айырыуса комсомол эшен йәнләндерергә кәрәк. Күптән түгел, Өфөләге ижтимағи-политик үҙәктә булып үткән «Комсомол һәм экология» тигән әңгәмәлә тап ошо хаҡта һүҙ барҙы. Комсомолецтар, Бөтә Россия тәбиғәтте һаҡлау йәмғиәтенең республика советы председателе (йәмәғәт башланғысында), БДУ-ның органик химия кафедраһы мөдире, профессор М. Ғ. Сәфәров менән осрашып, экология өлкәһендә үҙҙәрен ҡыҙыҡһындырған һорауҙарға төплө яуаптар алды.

Марс Ғиләж улы тәүҙә йәштәрҙе Башҡортостандың дөйөм экологик хәле, «йәшелдәр хәрәкәте»нең төп эш алымдары, йүнәлештәре менән таныштырып үтте.

...Тирә-яҡ мөхиттең бысраныу кимәленең фажиғәле һыҙыҡҡа яҡынлашыуы бөгөн бер кем өсөн дә сер түгел. Республиканы ҡасандыр илебеҙҙең алдынғы регионлары иҫәбенә сығарған, милли ғорурлығыбыҙға әйләнгән, кешегә юғары маҡсаттарҙа хеҙмәт итеү өсөн тәғәйенләнгән нефть эшкәртеү һәм нефть химияһының хәҙер файҙаһынан зыяны күберәк. Тыуған еребеҙҙең ысын мәғәнәһендә ҡан тамыры булған Ағиҙел йылғаһы буйындағы Мәләүез, Салауат, Стәрлетамаҡ, Өфө, Благовещенск ҡалаларында промышленность үҙәктәренең күпләп тупланыуы тәбиғәттә көсәргәнешлелек тыуҙырҙы. Химия комплексы һәм йылылыҡ энергетикаһы предприятиелары тирә-яҡ мөхитте бысратыусы төп объекттарға әйләнде. Уйлап ҡарағыҙ: Өфө гигиена һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институтының мәғлүмәттәре буйынса, Өфөлә генә (айырыуса Черниковкала) атмосфераға бөтәһе 490 мең тонна зарарлы матдә сығарыла. Йән башына иҫәпләгәндә, баш ҡалала — 450, Стәрлетамаҡта — 750, Салауатта — 1040 килограмм тура килә. Халыҡтың сәләмәтлеге тирә-яҡ мөхиттең бысраныу кимәленә туранан-тура бәйле. Мәҫәлән, промышленность зонаһында йәшәүселәр араһында ауырыуҙар ике тапҡырға күберәк.

Әммә, экология өсөн көрәшәм, тип, ғөмүмән, заводтар төҙөүгә ҡаршы сығыш яһаусыларға әйтер һүҙем бар, — тине М. Ғ. Сәфәров. Теләһә ниндәй экстремистар ҡотҡоһона бирелеп, ашығыс һығымталар яһарға кәрәкмәй. Аңды йәшәйеш билдәләгән кеүек, экологияға ла экономик факторҙар көслө йоғонто яһай. Совет власы урынлаштырылғандан алып 72 йыл эсендә ниндәй экономиканы үҫтерһәк, экология ла шундай. Тимәк, дөйөм хәлде еңеләйтеү өсөн экономиканы камиллаштырырға кәрәк. Бөтә бәлә шунда: беҙ административ-команда системаһына нигеҙләнгән, хеҙмәтсәндәр күҙәтеүенә буйһонмаған, халыҡ талаптарын ҡәнәғәтләндермәгән, ведомстволар һәм министерстволар мәнфәғәттәрен генә ҡайғыртыусы зыянлы экономиканы үҙебеҙ булдырҙыҡ. Нефть химияһы монополияларының, халыҡтың сәләмәтлегенә һәм ихтыяждарына төкөрөп ҡарап, -һандар һәм валюта артынан ҡыуыуына үҙ еребеҙгә хужа була алмауыбыҙ, үҙәк ведомстволарға буйһоноуыбыҙ ғәйепле. Сағыштырып ҡарағыҙ: ҡорос беҙҙең илдә 150 миллион тонна етештерелә, ә барыбер ғүмеребеҙ буйы, әйтәйек, ябай ғына ҡулланыу әйбере булған йәшәйлезвиеға ла ҡытлыҡ кисереп килдек. Беҙ бит. Американдар иһә 75 миллион тонна ғына етештереүгә ҡарамаҫтан, үҙ ихтыяждарын да тулыһынса ҡәнәғәтләндерә һәм артығын беҙгә лә һата. Һыйырҙарҙы дүрт тапҡырға күберәк тотабыҙ, ләкин һөт продукттарын да сит илдәрҙән валютаға һатып алабыҙ.

Республикабыҙ йылғаларында балыҡ үрсемәй, аҡҡоштар күлдәрҙе ташлап китә, урмандарҙа һайрар ҡоштар, кейектәр кәмей... Шул уҡ ваҡытта ҡайһы бер үҫешкән капиталистик илдәрҙәге заводтар эргәһендә һауаның шундай таҙа булыуы (сөнки таҙартыу ҡоролмалары бар һәм сифатлы эшләй), хатта яҡын-тирәлә ҡоштар оялауы һәм ҡошсоҡтар сығарыуы хаҡында газетанан уҡып хайран ҡалабыҙ. Юҡ, мин үҫешкән илдәрҙе идеал итеп күрһәтергә теләмәйем. Тик шуныһы факт: Америкала экологияға ғына — 80, Японияла 35 млрд. доллар аҡса тотонола. Беҙҙә иһә ни бары 10 млрд. һум ғына (уныһы ла Урман хужалығы министерствоһының бюджеты иҫәбенән). Бына ни өсөн беҙҙә экономиканы яңыртыу ифрат аҡрын бара, ә предприятиеларҙы реконструкциялау һәм техник йәһәттән яңыртыу өсөн бүленгән капитал һалыуҙар һиҙелерлек өлөш индерә алмай (нефть эшкәртеүҙә — 5,6, нефть химияһында — 2,3, микробиологияла 1,8 процент ҡына).

«Йәшелдәр хәрәкәте»нең лидеры, тирә-яҡ мөхиткә зыян килтереүсе заводтарҙы тиҙерәк яңыртыу, таҙартыу ҡоролмаларын күберәк төҙөү, экологик йәһәттән таҙа объекттарҙы халыҡ ҡулланыуы тауарҙары эшләп сығарыу өсөн йүнәлтеү — экологияны ҡотҡарып алып ҡалыуҙың иң отошло ысулы, тип билдәләне. Бындай етди бурыстарҙы атҡарып сығыу өсөн ҡеүәтле көскә эйә булырға кәрәк. Шуға күрә бөгөнгө көндә төп маҡсатыбыҙ — һайлау алды кампанияһында актив ҡатнашыу, ил парламентына «йәшелдәр» араһынан депутаттарҙы нисек тә күберәк һайларға тырышыу. Шул саҡта ғына экология өлкәһендә һөҙөмтәле эшкә иҫәп торорға мөмкин. Мәҫәлән, ГФР-ҙың парламентында «йәшелдәр» бөтә вәкилдәрҙең 13 процентын тәшкил итә. Әйтәйек, Башҡортостандан бөтәһе 300 самаһы депутат һайлана икән, уларҙың утыҙ-ҡырҡлағаны экология йәмғиәтенән (йәки унда йәмәғәт башланғысында эшләүсе башҡа һөнәр эйәләре) булырға тейеш. Шундай шарттарҙа ғына хәл иткес тауышҡа эйә буласаҡтар, ә 2—3 кеше генә һайлана икән, уларҙың талаптарын ишетмәйәсәктәр ҙә.

Әйтергә кәрәк, бөгөнгө көндә ВООП-тың Республика Советы ағзаһы булған һәм экология өлкәһендә актив эшләгән (күбеһе йәмәғәт башланғысында) егермеләгән кеше төрлө ойошмаларҙан РСФСР һәм БАССР буйынса депутатлыҡҡа кандидаттар итеп күрһәтелгән. Улар араһында М. Ғ. Сәфәров (784-се Орджоникидзе территориаль һайлау округы), йәмғиәттең президиум ағзаһы, ВЛКСМ Өлкә Комитеты секретары А. Мифтахов (Өфөнөң Киров районының 781-се территориаль һайлау округы), БДПИ-ның әҙәбиәт кафедраһы мөдире, Яҙыусылар союзының экология секцияһы етәкселәренең береһе Р. К. Әмиров (87-се Бөрө милли-территориаль һайлау округы), яҙыусыларҙан В. Ғүмәров (85-се Әлшәй, милли-территориаль һайлау округы), Б. Павлов (797-се Нефтекамск территориаль һайлау округы), М. Чанов (Өфөнөң 782-се Ленин районы территориаль һайлау округы) һәм башҡалар бар.

...Әңгәмә дауам итте. Өфөнән Шмырин, Нефтекамскиҙан Шәйҙуллин иптәштәр Марс Ғиләж улынан Башҡортостан АЭС-ын төҙөү мәсьәләһенә асыҡлыҡ индереп китеүен һораны. М. Ғ. Сәфәров ҡәтғи рәүештә, АЭС-тар төҙөүгә, ғөмүмән, ҡаршымын, тип белдерҙе. Башҡортостан 300 млрд. киловатт-сәғәт электр энергияһы етештерә һәм 32 млрд. киловатт-сәғәтен генә файҙалана. Ғәҙәттәгесә, без һәр ваҡыт үҙәккә күп итеп тапшырабыҙ за аҙ ғына өлөшөн үҙебеҙгә ҡалдырабыҙ. (Йәғни, бөтә зарарлы матдәләр, бысраҡ ҡалдыҡтар — беҙгә, ә һуңғы продукт — сит өлкәләр өлөшөнә). Атомдан тыш, башҡа энергия сығанаҡтары барлығын да онотторға ярамай. Мәҫәлән, мазут. Беҙҙең электр станцияларында уны яндырыу зыян ғына килтерә, сөнки таҙартыу ҡоролмалары юҡ һәм төҙөләш-монтаж эштәре өсөн аҡса ла юҡ — ведомстволар бирмәй.

Ғөмүмән, АЭС-тар 30 йыл самаһы эшләргә тейеш, шунан һуң уларҙы туҡтаталар ҙа станция урынлашҡан ерҙе ташлап китәләр. Әммә радиактив нуҡҙар ҡала һәм тирә-яҡҡа тарала. Иң хәүефлеһе — тупраҡты зарарлап, һыу аҫты дымдарына тиклем үтеүе ихтимал. Шуға күрә АЭС-тар төҙөүгә һис тә юл ҡуйырға ярамай. Бөтә донъяла атом электр станцияларын ябыу өсөн хәрәкәт көсәйгәндә, беҙгә лә ҡул ҡаушырып ултырырға ярамай. Экология өсөн көрәштә комсомолға айырыуса актив булырға, йәмәғәтселек көсөнә таянып, БАССР Верховный Советының АЭС-тар төҙөүгә ҡаршы ҡарар ҡабул итеүен талап итергә кәрәк.

Һөйләшеүҙә ҡатнашыусылар аныҡ саралар планлаштырырға, Башҡортостан АЭС-ын төҙөүгә ҡаршы ҡултамғалар йыйырға, митинг ойошторорға, протест маршы уҙғарырға тәҡдим итте.

ВЛКСМ-дың Мәләүез ҡала комитетының беренсе секретары Р. Аҙнағолов Иштуған һыу һаҡлағысы проблемаларын күтәреп сыҡты. Әңгәмәләшеүселәрҙең ауыҙынан, Һыу хужалығы министерствоһы үҙе эләктергән һимеҙ ҡалъяны ҡулынан ысҡындырырға теләмәй, уңайлы мәл сығыу менән һыу һаҡлағысты төҙөүҙе дауам итергә самалай, тигән борсоулы һүҙҙәр ишетелеп ҡалды. Мәләүез районының «Урал» колхозы партойошмаһы секретары Мөхәмәтшин Иштуған, Һыртлан ауылы кешеләренең мөрәжәғәтен уҡыны. Бөгөн беҙҙең алда һыу аҫтында ҡалдырырға планлаштырылған ауылдарҙы яңыртыу бурысы тора, тине ул. Уларҙа торлаҡ, нигеҙҙә, һуғыш йылдарынан һуң төҙөлгән. 1965 йылдан алып, Башҡортостан хөкүмәте ҡарары буйынса, йорттар, социаль, культура-көнкүреш һәм производство тәғәйенләнешендәге объекттар төҙөү тыйылған. Һөҙөмтәлә фермалар — серек таяуҙарҙа, Иштуғандағы мәктәп емерек хәлдә ҡалған. Ике ауылдың да клубтары революциянан алда төҙөлгән иҫке мәсеттәрҙә урынлашҡан. Торлаҡ йорттарының емерелеп төшөүе һөҙөмтәһендә һуңғы ике йылда ғына бер йәштән алып алты йәшкә тиклемге бала үлгән. Ауыл халҡы утыҙ йылға: оҙаҡ йылдар буйы алмаштырылмаған электр бағаналары бер-бер артлы ауа. Бөгөнгө көндә ауыр хәлдән сығыу юлы «табылған» шикелле: Восточный поселогын төҙөргә һәм кешеләрҙе шунда күсерергә булғандар. Әммә ерле халыҡтың фекерен бер кем дә һорамаған. Тимәк, министерство, үҙ мәнфәғәттәрен генә ҡайғыртып, һаман да ауылдарҙы күсереү, һыу һаҡлағысты төҙөүҙе дауам итеү маҡсатын ҡыуа булып сығамы?

Урал үҙәненең һүҙен, беҙ бит һыу һаҡлағыс төҙөүҙе туҡтатыу өсөн генә түгел, ә ата-бабаларыбыҙ ерендә тупланыу, өйҙәр һалыу, тыуған телебеҙҙе, милли культурабыҙҙы һаҡлап алып ҡалыу өсөн дә көрәшәбеҙ, тип тамамланы. Был һүҙҙәр ябай мөрәжәғәт кенә түгел, ә әрнеүле күңел саҡырыуы булып та яңғыраны. Әйе, беҙ телевизорҙа, радиола, газета-журнал биттәрендә тыуған ергә ҡарата һөйөү, патриотизм тойғоһо тәрбиәләү, атайсалдың рухи һәм матди байлыҡтарын арттырыу тураһында фәлсәфә һатырға яратабыҙ. Тормошта иһә бөтә Ер йөҙөндә тиңдәше булмаған гүзәл мөйөштәрҙе, мәмерйәләрҙе һыу аҫтында ҡалдырырға, ата-бабаларыбыҙҙан ҡалған ерҙәрҙе тапап, емереп, бөтә тәбиғәтте һәләкәткә дусар итеүсе объекттар төҙөргә йыйынабыҙ.

«Комсомол һәм экология» темаһына һөйләшеүҙә ҡатнашыусыларҙы ошондай һорауҙар борсоно. Иштуған һәм Һыртлан ауылдарына барып, кешеләргә йорт һалышырға ярҙам итергә, һыу һаҡлағысты контролдә тоторға тәҡдим итеүселәр булды. Йәштәр буш һүҙҙәр һөйләп кенә ҡалманы, ә экологияға ҡағылышлы ҡарар пункттарын да әҙерләне. Мәҫәлән, Башҡортостан АЭС-ын төҙөүгә ҡаршы йәмәғәтселек хәрәкәтен активлаштырырға, экологияға зыян килтермәгән объекттарҙы халыҡ ҡулланыуы тауарҙарын етештереүгә йүнәлтергә, тәбиғәт тураһында Закон ҡабул итергә. Башҡортостан һыу һаҡлағысын төҙөү һөҙөмтәһендә зыян күргән ерҙәрҙе рекультивациялау һәм һыу аҫтында ҡалдырырға планлаштырылған ауылдарҙы аяҡҡа баҫтырыу... Әңгәмәлә КПСС Өлкә Комитеты секретары Э. И. Әминев ҡатнашты һәм комсомолецтарҙың тәҡдимдәрен хуплап сығыш яһаны. Әйткәндәй, был тәҡдимдәрҙең күбеһе һуңынан бер аҙ үҙгәртелеп XXXVII Башҡортостан өлкә отчет-һайлау конференцияһының политик резолюцияһына индерелде.

**З. ХАНОВА.**

## Почтанан

# Тел һейләй, ҡул эшләй

Н. К. Крупская исемендәге республика үҙәк китапханаһы Башҡортостанда йәшәүсе кешеләргә генә түгел, ә күрше өлкәләрҙән, Мәскәү, Ленинград ҡалаларынан, ГДР-ҙың Галле округы һәм Һиндостандан килгән ҡәҙерле ҡунаҡтарыбыҙға ла яҡшы таныш. Мин был ҡунаҡсыл китапхананың башлыса уҡыу залдары бүлегенә ҡағылған сетерекле мәсьәләгә туҡталып үтәм. Штаты әллә ни ҙур булмаған был бүлек йыл әйләнәһенә үҙенең 25—30 мең китап уҡыусыһын бер миллионға яҡын газета-журнал һәм китаптар менән хеҙмәтләндерә.

Тел һөйләй, ҡул эшләй, тигән мәҡәл бар. Әйе, китап менән һаҡсыл эш итә белеү — әҙәплелектең бер төрө ул. Ләкин китап уҡыусылар тарафынан өҙгөләнгән, йыртылған китап биттәрен күреп йөрәк өрнөй. Был хәл бигерәк тә юғары уҡыу йорттары студенттары һәм интеллигенция вәкилдәре араһында йыш осрай. Яңыраҡ ҡына бер уҡытыусы медицина энциклопедияһы китабының бер ниҫә битен йыртып алып китте. Үҙе — фәндәр кандидаты. Китапханаға килеүселәр быны менән генә сикләнеп ҡалмай, хатта газета-журнал һәм китаптарҙы урлап алып китеүҙән дә тартынмай. Түбәндән килгән эшсе Тимковский В. А. Гавао Лувсандың «Көнсығыш рефлексотерапияһы» тип аталған китабын урлап алып китте... Китапхана администрацияһы был күренештәргә юл ҡуймаҫ өсөн, 1972 йылда «Төнгө абонемент» асты. Уның маҡсаты — китапхана эш ваҡыты тамамланғас, киске 9-ҙан иртәнге 10-ға саҡлы уҡыу залдарынан китап, газета-журналдар алып уҡыу мөмкинлеген булдырыу. Хәҙерге көндә был эш алымын Камчатка өлкә китапханаһында ҡулланалар. Китап йыртыусылар һәм урлаусылар яуапҡа тарттырыламы, тигән нигеҙле һорау тыуа. Әйе, китапханасылар СССР Верховный Советының «Китапханалағы эштәрҙең асылы» һәм «Дәүләт милкен урлаусылар менән көрәште көсәйтеү тураһында»ғы Указдары ерлегендә яуапҡа тарттырыуға иҫән тота ала.

Ҡыҫҡаһы, китаптарҙы ҡәҙерләү һәм күҙ ҡараһылай һаҡлау — беҙҙең мөҡәддәс бурысыбыҙ!

**Ф. ҺӨЙӨНДӨҠОВА,**
**РСФСР-ҙың атҡаҙанған культура работнигы.**




Баймаҡ леспромхозының тақта ярыу цехында.

# УРМАН ҮҪӘ ШАУЛАП...

...Шаулай урман. Шомло ла, хәүефле лә уның тауышы. Был шауҙан ҡарт ағастарҙың йөрәктәре дерелдәй, йәшерәктәренең күңелендә өмөт саҡҡылары уяна. Иә һуң, булған хәлме ни — быуаттар буйы ел-дауылды бар тип тә белмәй, саҡ ҡына ла ҡымшанмай ҙа ултырған йөҙйәшәр имән-ҡарт бына-бына ауырға торһонсы әле? Ә нисек ултыра ине һуң: ерҙең үҙәгенә тиклем ҡаҙаған тамырҙары, бөтә күк йөҙөнә тарбайған ҡоластары аша әргә-тирәһендәге йәш тирәктәргә, зифа ҡайындарға бер генә тамсы шифалы һыу, ҡөҙрәтле ҡояштың бер генә наҙлы йылмайыуы үтһәсе, исмаһам!..

Йәшәй ҡартлас. Үҙәргә үрләгәндә ниҙәр күрмәгән дә, ниҙәр кисермәгән — уның үҙенә генә билдәле. Башҡорт урмандарын тамырынан йолҡоп ситкә оҙаттылар — ул нисектер тороп ҡалды, ҡырҡылған ағастар тау-тау булып өйөлөп серел ятты — ул һаман да көс йыя ғына барҙы, ер-һыу кибеүҙән йәш үҫентеләр ҡырылды — ул бирешмәне, тамырҙарын тәрәнгә йәйеп олғоргәйне инде. Бер ваҡыт ниндәйҙер урман ҡырҡыусы уға үткер бысҡыһын да ҡаҙап ҡарағайны, ләкин тештәре үтмәне, бысҡы һынды, имән ыһ та итмәне. Тора-бара ул үҙен был донъяға мәңгелеккә килгәндәй итеп тойҙо.

Әле лә урман гөүләүенә саҡ ҡына ҡолаҡ һалып тыңлап торҙо ла, осрағы сыҡҡан һайын ҡыҫтырырға онотмаған һүҙҙәрен хәтерләп, «эт өрөр, бүре йөрөр», күпме тапҡыр шулай ҡабатлайды, тағы ла шауларҙар-шауларҙар ҙа бер тынырҙар әле, тип ғәмһеҙ йоҡоға талды...



Йәштәр үҙәгенең хужабикәһе Сәлимә Иҫәндәүләтова.

...Крепостной - Ыылайыр ауылынан ҡайтышлай Сәлим тақта ярыусылар цехына һуғылып китергә булды. Ныҡлап эшләргә һүҙ ҡуйышһалар ҙа, үткәнендә егеттәр: «Ну, комсорг, ҡара уны, әгәр ҙә леспромхоздың директоры итеп Аткинды ҡалдырһалар, тағы ла забастовка күтәрәсәкбеҙ», — тип уның ҡолағына киртеп ҡуйғайнылар.

Тағы ла тигәндәре Яңы йыл алдынан ғына булғайны. Үткән йыл Баймаҡ леспромхозының тарихында беренсе тапҡыр иң түбән күрһәткес менән 47 мең кубометр заготовка әҙерләнгәйне. Былай ҙа 90 мең һумлыҡ бурысҡа батҡан урмансыларҙың финанс хәле үтә лә мөшкөлләнде. Шул саҡ, администрацияның, фонд артыҡ сарыф ителгән, сығымдарҙы ҡаплар өсөн эшселәрҙең эш хаҡынан 25 процент тотоп ҡалырға, тигән ҡарары сыға. Шунан һуң ҡупты ла инде был мәхшәр! Һәр түҙемдең дә бер сиге була бит. Күрәһең, быға һуңғы тамсы ғына етмәгәндер. Урмансылар, хеҙмәт коллективы советы йыйып, дөрөҫлөктө яуламайынса, эшкә сыҡмаҫҡа һүҙ беркеттеләр. Ике көндән уларҙың хаҡлы талаптары үтәлеүен үтәлде, әммә көҙгө һайлауҙарҙа уҡ цехтар буйынса үткәрелгән йәшерен тауыш биреү һөҙөмтәһендә саҡ-саҡ ҡына яртылаш ышаныс вотумы алып тороп ҡалған директор, хәҙер инде ашығыс рәүештә ялға китергә мәжбүр булды. (Беҙҙә бит гел шулай: ғәйепләнеүселәр юҡ, эш боҙған етәкселәр йә юғарыға үрләтелә, йә иһә хаҡлы ялға оҙатыла).

Эх, егеттәр, егеттәр! Директор алмаштырып ҡына донъя үҙгәрһә икән. Бөлөүҙең арьяғына үткән леспромхозды аяҡҡа баҫтырыһы ла бар бит әле беҙгә...

Күңелһеҙ уйҙарҙан арынырға теләп, Сәлим аҙымын ҡыҙыулатты. Тик быға тиклем уйҙарҙан бөрәү ҙә ҡасып ҡотола алмаған әле. Ул бәйләнсек нәмәләр мейегә һеңеп алалар ҙа, аяҡ аҫтындағы ҡарға ҡушылып, аҙым һайын ғырт-мырт килеп, һаман да үҙ һүҙҙәрен туҡыйҙар. Бәйләнсек тигәндәй, бөгөн иртән генә ВЛКСМ район комитетының беренсе секретары Фәнил Мостафин, телефондан шылтыратып: «Иҫәндәүләтов, хәҙер һиңә сығабыҙ, урыныңда бул», — тип иҫкәртеп ҡуйғайны бит. Бөтөнләй иҫтән сыҡҡан. Килеп етерҙәренә лә ваҡыт. Улар менән барыбер цехтарға төшмәй булмаҫ, тип Сәлим тура конторағa йүнәлде. Ишбирҙеңең Ишбирҙеһенә юлланғас, әлеге лә баяғы комсомол-йәштәр коллективы менән башты ҡатырырҙар инде. Элекке етәкселек ваҡытында комсорг быға ҡул һелтәп кенә ҡарай ине. Йәштәрҙең шарттарына күнмәгәс, ҡоро ҡағыҙҙа исем өсөн генә теркәлеү менән ни файҙа. Бына, исмаһам, айырым звено төҙөп, столярҙар цехын арендаға алғанда инде — бөтөнләй икенсе хәл. Дөрөҫ, быға тиклем Сәлим производство эштәренә әллә ни ҡыҫылып та барманы. Ҡыҫылып ҡараманы түгел, ҡараны, тик ул ваҡытта комсомолды ысынлап һанға һуғыусылар юҡ ине шул. Иҫәпкә бар, һанға юҡ, тигәндәй, саҡ ҡына бер проблема күтәреп ниһәң, һүҙеңде оҙаҡ ҡына тыңлайҙар ҙа, ярай, киләсәктә бөтәһе лә булыр, тип, йомошсо малайҙай күреп, сығарып ебәрәләр ине. Шуға ла ул тәүҙә эште иң элек йәштәрҙең ялын ойоштороуҙан башланы. Яңы төҙелгән мәктәптең подвалын егеттәр менән дыу килтереп таҙарттылар ҙа, контораһан материалдар яҙҙырып, йәштәр үҙәге төҙөп тә ебәрҙеләр. Ана, хәҙер кис һайын йәше лә, ҡарты ла клубҡа бармай, тура уларҙың видеотекаһына ағыла. Етмәһә, бәләкәй генә кафеһы ла бар бит әле уның. Бала-сағa шарт та шорт килеп тирҙа атыша, бер төркөм ирҙәр бильярд һуға, ҡыҙҙар-егеттәр инде дискотека ойоштороп ебәрә. Йәштәр үҙәгенең үҙенә күрә директоры ла тәғәйенләнде һәм бөтә эштәр Мөнир Дәүләткилдин менән Сәлимә Иҫәндәүләтоваларға йөкмәтелде. Былай һәүетемсә генә эшләп килгәр ҙә бугай,

— Иә, эштәр нисек, үҙгәрештәр бармы?

— Үҙгәрештәр ғәләмәт инде беҙҙә, үҙеңде ниндәй елдәр ташланы һуң? — тип Сәлим һорауға һорау менән яуапланы. Фәнил менән күптәнге дуҫтар булһалар ҙа, етәксе кеше етәксе инде, ана бөйөк Аристотель дә «Платон миңә дуҫ, ләкин хәҡиҡәт ҡәҙерлерәк», тигән бит әле. Итәк-еңеңде йыйып йөрөмәһәң, дуҫ тип тормаҫ.

Егеттәр бер-береһе менән ҡаты итеп ҡул бирешеп күрештеләр ҙә тура директорға, дөрөҫөрәге директор вазифаһын башҡарыусы баш механик Хәбир Ҡайыҡбирҙиндың бүлмәһенә инеп киттеләр. Ашығыс рәүештә бергәләп хәл итәһе мәсьәләләр күп ине шул. Алда Советтарға һайлауҙар тора. Йәштәрҙән кандидаттар күрһәтеп, һис кисекмәҫтән креслоларға ҡуша үҫкән бюрократтарға ҡаршы көрәш башларға кәрәк. Үҙ яҙмыштарын үҙҙәре ҡайғыртмаһа, хужалар әллә ни ҡыбырҙап барға бармаҫтар. Урмансыларҙың эш шарттарын яҡшыртыу — уларҙың иң ауыртҡан ере. Цехтар күптән инде ҡарап торғоноҙ хәлгә еткән. Ҡышҡы һыуыҡтарҙа эшселәргә йылынырға бүлмәләр юҡ. Рам эшләүсе йәштәр ике-өс йылдан һуң радикулит эләктереп йығылалар. Ирҙәр менән бер рәттән эшләгән ҡатын-ҡыҙҙар тураһында әйтеп тораһы ла юҡ. Уларға ҡарауы ла аяныс. Ауырға ҡалған ҡатындарға еңелерәк эш ҡушырға ине лә бит, ҡайҙа ул урманда еңел эш? Оят булһа ла, бүрәнәнең нәҙегерәк осонан тот, тип әйтеүҙән уҫа алмайһың. Шуға ла балалар күп осраҡта үле тыуа. Ҡала ҡатындарынан улар нимәһе менән кәм һуң? Булмаймы ни шунда берәй тегеү цехы асып? Ҡатындарҙы ҡул усына ғына ултыртып йөрөтөрлөк тә бит, юҡ шул, юҡ, йылдан-йыл план артынан ҡыуып, кеше тураһында уйламағандар ҙа.

Хәҙер йәштәр ауылда күпләп ҡала. Тыуған төйәк, ата йорто тарта торғандыр шул. Ләкин күпме генә атай ҡанаты аҫтында йәшәргә була? Үҙеңә лә нигеҙ ҡороп, мал-тыуар аҫырарға, бесән сабырға ла кәрәктер. Йәш ғаиләләргә бесәнлектәр бүлеп биреү үҙе бер ҙур проблема. Ауыл бөтә яҡтан да колхоз, совхоз малдарының йәйге лагерҙары менән ҡуратып алынған. Шуға күрә бесән сабыу түгел, хатта мал көтөрлөк тә урын юҡ. Өҫтәүенә эсергә йүнле таҙа һыуҙың булмауын иҫәпкә алһаң, баш күтәрмәй башҡа сараң ҡалмайҙыр шул...

Оҙаҡ ҡына һөйләштеләр артабан нисек булыр?

Сәлим конторағa килеп еткәндә, беренсе секретарҙың йәшел «Нива»һы яңы ғына туҡтап тора ине.

— Бына «революционерҙар» башлығы үҙе лә күренде, — тип төрттөрөп ҡаршы алды уны Мостафин.

[...] был осоп. Сөнки бөтә ышаныс, әбейҙәр әйтмешләй, йәштәрҙе башлап йөрөүсе «камсамунға» ла күҙ төрәп торған баш механик Ҡайыҡбирҙинға. Ауыр буласаҡ уларға. Тарҡатылған хеҙмәт процесын ойоштороп алып китеүе лә ҡыйынға тура киләсәк. Тәртипте нығытыуға йүнәлтелгән саралар ҡайһы берәүҙәргә бигүк оҡшап та етмәҫ, бәлки. Шулай ҙа ныҡ тоторға кәрәк. Әрәмтамаҡлыҡ психологияһынан арынмай тороп, еңеү килмәҫлеге көн кеүек асыҡ. Ҡасандыр уларҙың да леспромхозының РСФСР буйынса ҡыҙыл байраҡтар алып торған сағы булды бит. Тимәк, халыҡ эшләй белә. Еңел юлды һайлағандар ғына уларға юлдаш түгел. Дөйөм эш менән янып йөрөүселәр бар әле. Ана өйләнгәндәр ҡала, ышаныслы йәштәр ҡала, улар бынан бер ҡайҙа ла китмәҫ. Сөнки Тыуған илгә һөйөү атай йортоноң нигеҙенән башлана. Хәйер, уларға был турала аңлатып тороуҙың кәрәге лә юҡтыр...

...Ғәжәп хәлдәр була был урманда! Ниндәй генә дауылдарың бөгә алмаған ҡарт имән аҙашып ҡына килеп сыҡҡан ел-елкенсәктең бер өрөүенәнме, әллә инде ҡыштың үҙәккә үтерлек сасҡауынанмылыр ҡапыл шарт итеп ҡалды ла, яй ғына янтайып, ауа башланы. Талпырға теләк эҙләгәндәй, янғына ҡаранды, йөҙҙәре ағарынды. Юҡ шул, юҡ ине уның таяныcы. Ғүмеренең ошо һуңғы минутында бөтә йәшәлгән тормошоноң дөрөҫлөгөнә ышаныcы кәмеп, башҡалар менән тиң йәшәп, таяныс булырлыҡ тоғро дуҫтар тапмауына беренсе тапҡыр ныҡлап үкенгәндер ҙә ул, бәлки. Берсә үкенеп тә, берсә көнләшеп тә йәш үҫентеләргә һуңғы ҡарашын ташланы ул. Иә һуң, ни арала шулай үҫкәндәр ҙә, ни арала тормош ауырлығын йеңмәрҙән булып буй еткәндәр тиң? Эх, ошоно саҡ ҡына алдараҡ төшонһәсе... Ҡарт имән аҙаҡҡы тапҡыр ыңғырашты ла ҡар бурандары туҙҙырып, ергә ауҙы. Был күренеш ни тиклем генә ҡыҙғаныс булмаһын, уның оло йәшенә ихтирам йөҙәнән йәш тирәктәр баш эйеп оҙаҡ ҡына өнһеҙ торҙолар. Тормоштоң мәғәнәһе, бәхеттең асылы, мәңгелек һәм ғөмүмән, үлем менән йәшәү тураһындағы уларҙың уйҙары, ағастарға сорналып, тауҙан-тауға осоп, бөтә урманға таралды.

Йәшлек йәшлек инде! Нисек кенә булмаһын, ниндәй генә ҡаршылыҡтар осрамаһын, барыбер йәшәү дауам итә, йәшәү мәңгелек, тип шаулай ине урман. Шаулай урман, шаулай...

Ю. МӘҠСУТОВ.



«Аға ташып, аға ярһып, Ишбирҙеңең һыуҙары...»



«Һинең телең телме ни, беҙҙә исмаһам уҫ тел!..»

## ИҒТ[...]

Машиналар з[...]
коллективының [...]
да комсомолецта[...]
тәрҙең хеҙмәт [...]
Уларҙы бөгөн э[...]
тәре янында, с[...]
тында йәки фор[...]
ләүҙә — бөтә у[...]
рергә мөмкин. [...]
изводство алды[...]
лып һанала. М[...]
ника цехы токар[...]
кин менән С. [...]
малаусы И. Ны[...]
металл иретеүс[...]
лин нормалары[...]
үтәйҙәр, бынан[...]
приятиеның й[...]
шонда ла актив[...]
Йәштәр үҙҙәре[...]
лем кимәлен [...]
әһәмиәт бирә. [...]
се йәштәр м[...]
йыл 7 кеше у[...]
ды, 5 кеше в[...]
һәм предприят[...]
диаттары бул[...]
Ситтән тороп [...]
уҡыу йорттары[...]
техникумдарҙа [...]
Заводта эш[...]
мәт һәм көнкү[...]
ла йылдан-йы[...]
ра. Яңы цехта[...]
ҡорамалдар а[...]
ҡыҫҡа ваҡыт [...]
йәки квалиф[...]
мөмкинлегенә [...]
ҡарамағында [...]
тары булған [...]
тән түгел 24 [...]
ләһе яңы йорт[...]

## Тағы[...]

Йәштәрҙең [...]
роу Баймаҡт[...]
мәсьәләләрҙең [...]
раҡ был мәс[...]
сомол ойошма[...]
ҙары кәңәшмә[...]
ғатылды. Комс[...]
тары «Һаҡмар[...]
да һәм район [...]
тонда кисәләр [...]
ләге белдерҙе. [...]
мол райкомы [...]
был эшкә был[...]
тоноп ҡарағай[...]
йәштәрҙең һүл[...]
һында яҡшы б[...]
нең ҡалды.

Беҙ комсомол[...]
на ошондай кис[...]
ҙә ярҙамлашы[...]
Ошо арала, мәҫ[...]
«Нимә? Ҡай[...]
клубы ағзала[...]
рышын ойошто[...]
набыҙ һәм йә[...]
ларынан ҡыҙы[...]
викторинала ҡ[...]
заявкалар көтә[...]
ВЛКСМ рай[...]
дә күптән түге[...]
ған йәштәр үҙ[...]
муллин, Р. Сәм[...]
менә тәнҡит һү[...]
һә лә, ул эш[...]
Хәҙерге ваҡы[...]
элекке атыу т[...]
лана. Видеосал[...]
дожество мас[...]
һәм фотографи[...]
ған бөтә аҡса [...]
шунда йүнәлте[...]
Тағы ла бер[...]
күтәрмәксемен. С[...]
ҡалала булған [...]
ҙапсыҡтарын ре[...]
асфальтлау тур[...]
булғайны. Сарала[...]
ҙеләп, улар буй[...]
ләнгән эш күләм[...]
тейешле предпр[...]
ойошмалар асыҡ[...]

# ...маҡтар ...ҙә ҡунаҡта

артабан нисек булыр?

Сәлим контораға килеп еткәндә, беренсе секретарҙың йәшел «Нива»һы яңы ғына туҡтап тора ине.

— Бына «революционерҙар» башлығы үҙе лә күренде, — тип тарттереп ҡаршы алды уны Мостафин.

был осоу. Сөнки бөтә ышаныс, әбейҙәр әйтмешләй, йәштәрҙе башлап йөрөүсе «камсамунга» ла күҙ терәп торған баш механик Ҡайыҡбирҙиңа. Ауыр буласаҡ уларға. Тарҡатылған хеҙмәт процесын ойоштороп алып китеүе лә ҡыйынға тура килә-

## ...АУЛАП...

— Иә, эштәр нисек, үҙгәрештәр бармы?

— Үҙгәрештәр ғәләмәт инде беҙҙә, үҙеңде киндәй елдәр ташланы һуң? — тип Сәлим һорауға һорау менән яуапланы. Фәнил менән күптәнге дуҫтар булһалар ҙа, етәксе кеше етәксе инде, ана бөйөк Аристотель дә «Платон миңә дуҫ, ләкин хәҡиҡәт ҡәҙерлерәк», тигән бит әле. Итәк-еңеңде һыйып йөрөмәһәң, дуҫ тип тормаҫ.

Егеттәр бер-береһе менән ҡаты итеп ҡул бирешеп күрештеләр ҙә тура директорға, дәрәжәһе директор вазифаһын башҡарыусы баш механик Хәбир Ҡайыҡбирҙиндың бүлмәһенә инеп киттеләр. Ашығыс рәүештә бергәләп хәл итәһе мәсьәләләр күп ине шул. Алда Советтарға һайлауҙар тора. Йәштәрҙән кандидаттар күрһәтеп, һис кисекмәҫтән креслоларға ҡуша үҫкән бюрократтарға ҡаршы көрәш башларға кәрәк. Үҙ аҙмыштарын үҙҙәре ҡайғыртмаһа, хужалар әллә ни ҡыбырҙап та бармаҫтар. Урмансыларҙың эш шарттарын яҡшыртыу — уларҙың иң ауыртҡан ере. Цехтар күптән инде ҡарап торғонос хәлгә еткән. Ҡышҡы һыуыҡтарҙа эшселәргә йылынырға бүлмәләр юҡ. Рам эшләүсе йәштәр ике-өс йылдан һуң радикулит эләктереп йығылалар. Ирҙәр менән бер рәттән эшләгән ҡатын-ҡыҙҙар тураһында әйтеп тораһы ла юҡ. Уларға ҡарауы ла аяныс. Ауырға ҡалған ҡатындарға еңелерәк эш ҡушырға ине лә бит, ҡайҙа ул урманда еңел эш ? Оят булһа ла, бүрәнәнең ниҙегерәк осонан тот, тип әйтеүҙән уҙа алмайһың. Шуға ла балалар күп осраҡта үле тыуа. Ҡала ҡатындарынан улар нимәһе менән кәм һуң? Булмаймы ни шунда берәй тегеү цехы асып? Ҡатындарҙы ҡул усына ғына ултыртып йөрөтөрлөк тә бит, юҡ шул, юҡ, йылдан-йыл план артынан ҡыуып, кеше тураһында уйламағандар ҙа.

Хәҙер йәштәр ауылда күпләп ҡала. Тыуған төйәк, ата йорто тарта торғандыр шул. Ләкин күпме генә атай ҡанаты аҫтында йәшәргә була? Үҙеңә лә нигеҙ ҡороп, мал-тыуар аҫырарға, бесән сабырға ла кәрәктер. Йәш ғаиләләргә бесәнлектәр бүлеп биреү үҙе бер ҙур проблема. Ауыл бөтә яҡтан да колхоз, совхоз малдарының йәйге лагерҙары менән уратып алынған. Шуға күрә бесән сабыу түгел, хатта мал көтөрлөк тә урын юҡ. Өҫтәүенә эсергә йүнле таҙа һыуҙың булмауын иҫәпкә алһаң, баш күтәрмәй башҡа сараң ҡалмайҙыр шул...

Оҙаҡ ҡына һөйләштеләр

ләсәк. Тәртипте нығытыуға йүнәлтелгән саралар ҡайһы берәүҙәргә бигүк оҡшап та етмәҫ, бәлки. Шулай ҙа нығыҡ тоторға кәрәк. Әрәмтамаҡлыҡ психологияһынан арынмай тороп, еңеү килмәҫлеге көн кеүек асыҡ. Ҡасандыр уларҙың да леспромхозының РСФСР буйынса ҡыҙыл байраҡтар алып торған сағы булды бит. Тимәк, халыҡ эшләй белә. Еңел юлды һайлағандар ғына уларға юлдаш түгел. Дөйөм эш менән янып йөрөүселәр бар әле. Ана өйләнгәндәр ҡала, ышаныслы йәштәр ҡала, улар бынан бер ҡайҙа ла китмәҫ. Сөнки Тыуған илгә һөйөү атай йортоноң нигеҙенән башлана. Хәйер, уларға был турала аңлатып тороуҙың кәрәге лә юҡтыр...

...Ғәжәп хәлдәр була был урманда! Ниндәй генә дауылдарың бөгә алмаған ҡарт имән аҙашып ҡына килеп сыҡҡан ел-елкенсәктең бер өрөүенәнме, әллә инде ҡыштың үҙәккә үтерлек саҡҡауынанмылыр ҡапыл шарт итеп ҡалды ла, яй ғына янтайып, ауа башланы. Талпынырға терәк эҙләгәндәй, яҡындағы ҡаранды, йоҙҙәрсе ағарынды. Юҡ шул, юҡ ине уның таяныһы. Ғүмеренең ошо һуңғы минутында бөтә йәшәлгән тормошоноң дәрәҫләгенә ышаныһы кәмеп, башҡалар менән тиң йәшәп, таяныс булырлыҡ тоғро дуҫтар тапмауына беренсе тапҡыр ныҡлап үкенгәндер ҙә ул, бәлки. Берсә үкенеп тә, берсә көнләшеп тә йәш үҫентеләргә һуңғы ҡарашын ташланы ул. Иә һуң, ни арала шулай үҫкәндәр ҙә, ни арала тормош ауырлығын иңмәрҙән булып буй еткәндәр тиң? Эх, ошоно саҡ ҡына алдараҡ төшөнһәсе... Ҡарт имән аҙаҡҡы тапҡыр ыңғырашты ла ҡар бурандары туҙҙырып, ергә ауҙы. Был күренеш ни тиклем генә ҡыҙғаныс булмаһын, уның оло йәшенә ихтирам йөҙөнән йәш тирәктәр баш эйеп оҙаҡ ҡына өнһөҙ торҙолар. Тормоштоң мәғәнәһе, бәхеттең асылы, мәңгелек һәм ғомумән, үлем менән йәшәү тураһындағы уларҙың уйҙары, ағастарға сорналып, тауҙан-тауға осоп, бөтә урманға таралды.

Йәшлек йәшлек инде! Нисек кенә булмаһын, ниндәй генә ҡаршылыҡтар осрамаһын, барыбер йәшәү дауам итә, йәшәү мәңгелек, тип шаулай ине урман. Шаулай урман, шаулай...

Ю. МӘҠСУТОВ.

# ИҒТИБАР КӘРӘК

Машиналар эшләү заводы коллективының уңыштарында комсомолецтар менән йәштәрҙең хеҙмәт өлөшө ҙур. Уларҙы бөгөн электр мейестәре янында, станоктар артында йәки формалар әҙерләүҙә — бөтә урында ла күрергә мөмкин. Күптәре производство алдынғылары булып һанала. Мәҫәлән, механика цехы токары В. Бабушкин менән С. Грабов, формалаусы И. Йылҡыбаев һәм металл иретеүсе Р. Байғотлин нормаларын арттырып үтәйҙәр, бынан тыш предприятиеның йәмәғәт тормошонда ла актив ҡатнашалар. Йәштәр үҙҙәренең дөйөм белем кимәлен күтәреүгә ҙур әһәмиәт бирә. Заводтың эшсе йәштәр мәктәбендә быйыл 7 кеше урта белем алды, 5 кеше вуздарҙа уҡый һәм предприятиеның стипендиаттары булып иҫәпләнә. Ситтән тороп 8 кеше юғары уҡыу йорттарында, 11 кеше техникумдарҙа белем ала.

Заводта эшселәрҙең хеҙмәт һәм көнкүреш шарттары ла йылдан-йыл яҡшыра бара. Яңы цехтар төҙәлә, яңы ҡорамалдар алына. Йәштәр ҡыҫҡа ваҡыт эсендә разряд йәки квалификация алыу мөмкинлегенә эйә. Уларҙың ҡарамағында бөтә уңайлыҡтары булған ятаҡхана. Күптән түгел 24 йәш эшсе ғаиләһе яңы йортта өй туйланы. 24 квартиралы тағы ла бер өй һалына. Ике балалар комбинаты, йәштәр ҡафеһы бар. Күптән түгел тантаналы шарттарҙа яңы китапхана асылды, унда йәштәрҙе эшселәр сафына алыуға арналған кисә үткәрелде.

Завод клубы мөдире ике йылдан ашыу инде эшләмәй ултырғанлыҡтан, ял кисәләрен һәм дискотекаларҙы ла шунда үткәрәбеҙ. Ошо уңай менән тағы ла бер проблемаға туҡталып үтке килә. Заводта бына тигән вокаль-инструменталь ансамбль ойоштороу мөмкинлеге бар. Ләкин музыка ҡоралдары хәҙерге ваҡытта бикле ята, ә предприятие профкомы уларҙы ышанып тапшырырлыҡ кеше таба алмай.

Эштәр күбеһенсә, ҡул көсө менән башҡарылған участкалар ҙа бар, ошо арҡала кадрҙар, үкенескә ҡаршы, күбеһенсә йәштәр, предприятиены ташлап китергә мәжбүр. Эшселәрҙең, бигерәк тә йәш алмашсыларҙың хеҙмәт шарттарын яҡшыртыу тураһындағы хәстәрлек завод етәкселәренең иғтибар үҙәгенә алынған, шуға күрә яҡын киләсәктә ул яҡшырыр, тип өмөт итәм.

С. ПАЛТУСОВА,
машиналар эшләү заводының комсомол комитеты секретары.

# Тағы ла ял тураһында

Йәштәрҙең ялын ойоштороу Баймаҡта борсоулы мәсьәләләрҙең береһе. Яңыраҡ был мәсьәлә ҡала комсомол ойошмалары секретарҙары кәңәшмәһендә лә ҡуҙғатылды. Комсомол активистары «Һаҡмар» ресторанында һәм район культура йортонда кисәләр ойоштороу теләге белдерҙе. Ә бит комсомол райкомы работниктары был эшкә былтыр яҙ уҡ тотоноп ҡарағайны. Ул, саҡта йәштәрҙең һүлпәнлеге арҡаһында яҡшы башланғыс һүнеп ҡалды.

Беҙ комсомол ойошмаларына ошондай кисәләр үткәреүҙә ярҙамлашырға әҙербеҙ. Ошо арала, мәҫәлән, ҡаланың «Нимә? Ҡайҙа? Ҡасан?» клубы ағзаларының ултырышын ойошторорға йыйынабыҙ һәм йәштәр ойошмаларынан ҡыҙыҡлы һорауҙар, викториналала ҡатнашыу өсөн заявкалар көтәбеҙ.

ВЛКСМ райкомы эргәһендә күптән түгел ойошторолған йәштәр үҙәге (Д. Кәлимуллин, Р. Сәмерханов) исеменә тәнҡит һүҙҙәре ишетелһә лә, ул эшһеҙ тормай. Хәҙерге ваҡытта ҡаланың элекке атыу тиры ремонтлана. Видеосалондарҙан, художество мастерскойҙары һәм фотографияларҙан алынған бөтә аҡса хәҙер тик шунда йүнәлтелә.

Тағы ла бер мәсьәләне күтәрмәксемен. Сентябрҙә уҡ ҡалала булған хоккей майҙансыҡтарын ремонтлау һәм асфальтлау тураһында һүҙ булғайны. Саралар планы төҙөлөп, улар буйынса билдәләнгән эш күләмен үтәргә тейешле предприятие һәм ойошмалар асыҡланды. Ғинуар үтеп бара, ә эш урынынан ҡуҙғалғаны юҡ. Ә бит ПУЖКХ (В. Ш. Шәрифуллин), машзавод (А. С. Маныйлов), ГРП (М. Е. Түләбаев), 3-сө ДСУ (С. Б. Мырҙағолов), ДСПМК (Б. Ә. Байрамғолов) етәкселәре менән КПСС райкомы секретары Р. Б. Күсәбаев янында был мәсьәлә буйынса һүҙ аҙ булманы.

Ҡалала йыш ҡына төрлө спорт саралары үткәрелә. Мәҫәлән, ноябрь аҙағында шахмат-шашка турниры ойошторолдо. 23 ноябрҙән 7 декабргә тиклем ир-егеттәр командалары араһында ВЛКСМ кубогына баскетбол ярышы үткәрелде. Унда машзавод, 105-се СПТУ һәм бәләкәй ойошмаларҙың йыйылма командалары призлы урындарҙы алды. Әлбиттә, спорт ярыштарын үткәрергә кәрәк, тик бына уларҙа тамашасылар бик аҙ була. Ҡалаға теләгә булған һәр кем үҙе яратҡан спорт төрө менән шөғөлләнерлек спорт комплексы кәрәк. Ә урта мәктәптәрҙәге спорт залдары менән генә йәштәрҙең ялын ойоштороу мәсьәләһен хәл итеп булмай.

Р. ИШМУЛЛИН,
ВЛКСМ район комитетының икенсе секретары.

●

Баймаҡ ҡалаһындағы сәнғәт мәктәбенең драма түңәрәге ултырышы. Етәкселәре Фәрзәнә Мотаһар ҡыҙы Байғотлина ярҙамында балалар сәхнә сәнғәте серҙәренә төшөнә.

Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ
фотолары.



# АУЫЛ ТОРМОШОНОҢ БЕР МӘЛЕ

Райком машинаһы ҡышҡы оҙон юлды тәгәрмәстәренә урай-урай бер туҡтауһыҙ алға елә. Октябрҙең 50 йыллығы исемендәге колхоздың үҙәге Ҡолсора ауылына барып етергә лә күп ҡалманы. Машина еле күтәргән ҡар бурандары өйөрмәләренә ҡушылып, уйҙарым Баймаҡ районы партия комитетының беренсе секретары Р. Ә. Сырлыбаев менән булған һөйләшеү тирәһендә урала. «Йәштәрҙе ситкә ебәрмәҫ өсөн, районда өҫтәмә эш урындары булдырырға, йәшәргә торлаҡ, балалар баҡсалары, мәктәптәр, медпункттар төҙөргә, ауылдар араһында юл һалырға кәрәк. Был проблемаларҙың хәл ителеше менән ҡыҙыҡһынһағыҙ, берәй ауылға барып килегеҙ», — тигәйне ул. Һәм бына беҙ — юлда.

**Әмәлгә тура килгәндәй, бөгөн Үрге Иҙрис ауыл клубында район Советына депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтелгән колхоз председателе Ф. Һ. Исрафилов һайлаусылар менән осраша икән. Ауыл тормошо менән танышыр өсөн бынан да ҡулайыраҡ мәлдең булыуы мөмкинме ни? Осрашыуҙан һуң үҙешмәкәр түңәрәктә ҡатнашыусыларҙың концертын да ойоштороу ҡаралған.**

**— Беҙҙең колхозда торлаҡ мәсьәләһе иҫкән тормай, — тип башланы һүҙен Фрунзе Һиҙиәтович. — Бөгөнгә кендә 25 йорт, йәш ғаиләләргә көтөп, әҙер тора. Кәләш ал да ин. Тик бына кәләштәр менән генә бер аҙ ҡытлыҡ шул. Уларҙы эш менән тәьмин итер өсөн үҙебеҙҙә тегеү цехы асырға уйлайбыҙ. Тубинскиҙан унлап тегеү машинаһы алып ҡайтһаҡ, өйҙә ултырған ҡатындарҙы ла, айырым заказдар биреп, эшкә йәлеп итергә була. Өҫтәүенә, төлкө фермаһы ла асып ебәрһәк, беҙҙең бөтә ҡыҙҙарыбыҙ ҙа фирменный ҡәпәс кейеп кенә йөрөйәсәк.. Хужалыҡта эшсе ҡулдарына мохтажлыҡ юҡ. Бөтә белгестәр ҙә үҙебеҙҙеке. Йәштәргә йорт һалып инеү әллә ни ҡыйынға төшмәй. 150 тәңкәгә бер өйлөк ағас килтертәһең дә буратып алаһың. Әҙер йорттоң бөтә сығымдары 1 мең 500 һумдан артмай. Колхоздың бура бураусы өс бригадаһы хәҙер инде район өсөн эшләй. Колхоздың халыҡты хеҙмәтләндереү комплексы республика буйынса өҙәнсә урында тора. Былтыр һәр кешегә 422 һумлыҡ тауар һатылған. Хәл ителмәгән мәсьәләләр ҙә байтаҡ ҡына әле. Киләһе йылда Муллаҡай, Үрге һәм Түбәнге Иҙрис ауылдарына асфальт юл һалыу планлаштырыла. Быйыл Ҡолсорала балалар баҡсаһы асырға торабыҙ. Мәктәптәргә төкәтмә яһап булһа ла кластарҙы киңәйтергә кәрәк буласаҡ...**

Колхоз председателенең был һүҙҙәре сит кешеләргә әллә ни ҡыҙыҡ тойолмаһа ла, ауылдыҡылар өсөн бынан да әһәмиәтлерәк сығыш булмағандыр. Ул бөтәр-бөтмәҫ үк төрлө яҡтан наказдар яуа башланы.

— Үҙебеҙгә тирмән һалырға кәрәк. Һуғышта һәләк булған ауылдаштарыбыҙға арнап обелиск асайыҡ. Колхоз тирәһендә хужалыҡ магазины төҙөп булмаймы ни? Быймалар юҡ, Үрге Иҙрискә бер нәмә лә килтерелмәй. Ҡасан һыу мәсьәләһе хәл ителә? («Һыу үткәрмәйенсә кәләш алмайым!»). Сибай-Муллаҡай автобусы йөрөтөп булмаймы шунда? («Эйе шул, йөрөүҙәре хатта ла ыҙа инде...»).

Наказдар ҡабул ителде. Халыҡ көләшә-көләшә концерт ҡарарға йыйынды. Мин шым ғына сәхнә артына инеп, артистар менән танышам. Уҡытыусы Хәким ағай Моратов, бына 45 йыл инде үҙешмәкәр түңәрәктәрендә ҡатнашып, ҡурайынан бер ҙә айырылмай. Ә быныһы — һауынсы егет Зиннәт Абдрахманов. Фермала өс йыл слесарь булып эшләп, ҡатын-ҡыҙҙарҙың ауыр эш шарттарына ҡарап йөрөү үҙәгенә үткәс, ул үҙе лә шул эшкә тотоноп китә. Фермаға бергә күскән дүрт егеттән бер үҙе генә тороп ҡалған. Китергә иҫәбе лә юҡ. «Самай егеттәр эше», — ти ул йылмайып.

Сәхнәнән талғын ғына ҡурай моңо ишетелде. Концерт башланды. Ҡайтыр юлға сыҡҡас, шул моңдар күңелдә бик оҙаҡ ҡына яңғырап барҙылар...

Ю. ЮЛАМАН.

●

Ағыла ҡурай моңдары. Сәхнәлә — Үрге Иҙрис мәктәбе уҡытыусыһы Хәким Ғәззали улы Моратов.



●

Агитбригада бейеүселәре Гөлсәсәк Зәйнуллина менән Зиннәт Абдрахманов.



●

Октябрҙең 50 йыллығы исемендәге колхоздың председателе Фрунзе Һиҙиәт улы Исрафилов.




# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Бик матур шиғыр яҙғанһың, Дилара. «...Алъяпҡыслы һылыу ҡыҙҙарыңды үҙем һөйәм, үҙем көнләшәм». Ләкин көнләшмә, Дилара, яраймы. Әле күпме йәшәйһе ғүмер бар. Тормошҡа бит яңы аяҡ басабыҙ. Тәүҙә яҡшы итеп уҡып бөтөргә, бер-ике йыл ут сығарып эшләргә, үҙеңде һынап ҡарарға кәрәк. Унан һуң яңып ижад итергә, шулай бит? Бер заман үҙең дә хайран ҡалып тороріһоң! «Әсәй, әсәй!» — тип йөрөгән кешеләреңдең гөрләшеүе лә үҙе бер тормош буласаҡ. Улар ҙа бит «белем тейәп ҡайтыр Ҡазандан». Ә Таҡташ иң ҙур һәм иң яратҡан уҡытыусың булһа ла, бирешмә уға. Һинең инде үҙ тауышың тыуып килә. Мөмкин тиклем уның тәьҫиренән алыслашырға кәрәк. Ул үҙе лә шағирҙан нәҡ шуны талап итә.

Дилара, мөмкин булһа, ауылда һөйләгән докладыңды ебәрһәң ине. Минең дә бит «ауыҙымды асып тыңлағым килә». Ебәр, йәме? Тик үҙгәртмә! Мин һинең кескәй генә пионерың булып тыңлармын, студент булып түгел...

*Ленинград хаҡында яҙа алманым үҙеңә. Ғөмүмән, унда барып ҡайтыу тормошомдоң иң матур көндәре булды.*

Ҡазанға ҡайтырғамы?

Саҡырғаның өсөн рәхмәт. Ләкин мин былай ҙа унда булырға тейешмен. Күптәнге хыял. Тик күрешкәндә минең кеүек ҡырыҫ тәбиғәтле, усал сырайлы һәм өндәшмәүсән кешеге күреү һиндә бик күңелһеҙ тәьҫир ҡалдырған булыр ине. Хыялда кеше кешене һәр саҡ үҙе теләгәнсә биҙәп тыуҙыра. Ә тәбиғәт иптәш ул — материалист-скульптор. Художник булыу яғынан ул һәр саҡта ла кешенең эске донъяһын тышҡа сығармай. Уйлармын әле. Хуш, Дилара!

Мәскәү, Рәми».

**15 февраль, йома.**

«Сүриә! (Класташы — Т. Ҡ.) Макаренконың педагогик әҫәрҙәр йыйынтығын уҡып ултыра инем. Миша һинең хатыңды килтереп бирҙе.

Һин минең һуңғы «яңылыҡ» тураһында яҙылған хатты алмағанһың икән. Берәйһе алғандыр инде. Бынан кире почтаға яҙырмын. Ул шиғыр түгел, күрәһең. Шулай ҙа мин уны эшләйәсәкмен. Һине шиғыр уҡытып ғазаплағаным өсөн ғәфү ит, йәме? Һәр яңылыҡ ваҡытында ғына аңлашылып та бөтмәй бит! Етмәһә, тәнҡитселәр күсәк тотоп сығыр әле! Яҡшылап яҙмайынса, баҫтырырға ебәрмәйем.

«Һиңә ғәжәпләнеп аптырайым... ҡыҙҙар менән һөйләшә алмауыңа», — тиһең, Сүриә. Бына бит, һөйләшеп ултырам түгелме ни? Әгәр кәрәк икән, теләһә кем менән дә һөйләшәм. Кәрәк булмағанда, һүҙ өсөн һүҙ үлтереп, нимәгә һуң миңә таҫма телләнеп ултырырға? Һиненсә лә шулайҙыр тип уйлайым. «Бәлки, фекерҙәреңде йәшерәһеңдер. Бәлки, ҡыҙҙар халҡы мөхәббәт менән генә егеттәргә яҡынлашалыр», — тиһең. Бына инде йүләр ҡыҙыҡҡай! Ни эшләп шулай уйлайым ти инде мин? Нимәне һинән йәшерергә? Иәй көнө һөйләшергә тура килтермәүҙең үҙенең сәбәптәре булғандыр. Унан һуң, Сүриә, беҙҙең элек тә һөйләшкән юҡ та инде. Бергә эшләргә лә тура килмәне.



Әгәр ҙә инде һинең үҙеңде борсоп йөрөгән әҙәбиәт, тарих, сәнғәт тураһында һорауҙарың булһа, әгәр ҙә һин бик күп уҡып, бергәләп фекер алышһаҡ, һәм һин миңә үҙеңдең медицина тормошо тураһында һөйләһәң, мин бик шат булыр инем. Һиңә нимә әйтәйем инде? Уңыш теләргә генә ҡала. Тик тормошҡа булған мөхәббәтте айырым бер кешегә булғанынан айырма. Улар бер-береһен тултыралар, биҙәйҙәр һәм бер-беренә ярҙам итәләр.

Класташың Рәми. Мәскәү».

**3 март.**

Степан Злобин менән осрашыу. Һөйләшеү — тарихи романдар тураһында.

— Тарихи роман — сәнғәттең фән менән ҡушылыуы ул. Айырым эпоханы өйрәнгәндә, үҙеңде ғалим, тикшеренеүсе итеп һиҙергә тура килә. Ә художник әле йәшеренгән була. Фактографик материал — документтар менән бер рәттән фольклор ҙа кәрәк. Уларға геройҙың иң яҡшы сифаттары тупланған һәм халыҡтың уға ҡарашы билдәле була. Мәҫәлән, Салауат Юлаев тураһындағы материалдар ҡыҙыҡлы. Башҡорт халҡы үҙенең улы тураһында бик күп йырҙар, легендалар тыуҙырған. Материалдарҙы тарих фонында алырға кәрәк. Улар өҫтөндә ғалим булып эшләү традицияһын беҙгә классиктар ҡалдырған. Халыҡтың характерын күҙәтергә, уның тарихи үткәненә ҡарай белергә кәрәк.

— Батыр булып тыумайҙар. Салауат Юлаевтың балалығы башҡаларҙыҡы кеүек. Мин геройҙарымдың бала сағына күп урын бирәм, характерҙарының формалашыуын шул саҡтан уҡ күрһәтергә тырышам. Геройҙың кисерештәренә иһә үҙ автобиографияң да ҡатнаша. Уның характеры һин уйлағанса үҫмәҫкә лә мөмкин. Портретты халыҡ тыуҙырған, мин уны файҙаландым ғына.

— Салауат һәм Юлай әҫәрҙә үҙаллы хәрәкәт итә. Мин Юлайҙы Салауатҡа ҡаршыраҡ итеп тә ҡуйҙым. Салауаттың психологияһы Юлайҙыҡына оҡшағанмы? Юҡ. Улар төрлөләр. Юлай — милли Ҡараһаҡал восстаниеһында ҡатнашҡан кеше. Феодал. Ҙур түрәлек, властарҙың ышанысы менән файҙаланған. Ә Салауат 20 йәшлек кенә батыр, шағир, йырсы.

С. Злобинға минең һорауҙар: «Как родилась мысль о написании «Салавата Юлаева?» «Как собрали материалы?» «Когда не могли не писать?» «Материалы о Гульбазире и Амине, наверное, только фольклорные. Интересно узнать, как создавались эти женские образы?»

— Мин Уралда осраҡлы булдым. Экономик эшсе булып йөрөнөм. 5 экспедиция яһаным. 4 йыл материалдар йыйҙым. Арҡырыға-буйға өйрәндем был урындарҙы. Башҡорт телен өйрәндем. Фольклор йыйҙым. Әйе, Әминә менән Гөлбәзир фольклор нигеҙендә (домысливание) яҙылды. Аҙаҡ бик ҡыҙыҡлы килеп сыҡты. Мин ҡайһы бер нәмәләрҙе үҙем уйланым. Былар китапта яҙылғас, Башҡортостанда экспедиция үткәргән фольклорсылар мин уйлап сығарған материалдарҙы яҙып алған. Халыҡ уларҙың ҡайһыларын бер аҙ үҙгәрткән. Тик уйлап сығарыуҙар — реаль тормоштан.

Һорау: Тел өҫтөндә нисек эшләйһегеҙ?

— Быныһы иң ауыры. Һүҙҙәргә тарихи яҡтан килергә кәрәк. Һәр образдың характеры уның телен билдәләй. Әҫәрҙә һүрәтләнгән замандың телен яҡшы белеү шарт.

**13 март.**

Бына Дилараның үҙе менән дә күрештем. Хатында рәсеме. Аудиторияға инеп, конвертты асыу менән миңә әйтерһең әллә ҡасандан бирле таныш күҙҙәр ҡарап тора. Хатта уңайһыҙланып киттем. Тиҙ генә тышҡа йүгереп сыҡтым. Ә тышта тамсылар тама. Күк йөҙө салт аяҙ. Бөтә тирә-яҡ — үтә күренеүсән зәңгәрлек. Ҡарт тополдең бөрөләнергә әҙерләнгән ботаҡтарында сыпсыҡтар сыр-сыу килә. Сәүкәләр сәүкелдәшә. Аяҡ аҫтында ҡалын ҡар аҫтынан мөлдөрәп ваҡ ҡына йылғасыҡтар ағып ята. Рәсемгә оҙаҡ-оҙаҡ ҡарап торҙом. Нисектер үҙемдән-үҙем оялдым... Шулай ҙа минең кемделер бик яратҡым килә.

**18 март, шаршамбы.**

Башҡортостанды, ниндәй ауырлыҡтар булыуға ҡарамаҫтан, йөрөп сығырға кәрәк. Был уй хәҙер баштан сыҡмай. Иң беренсе маҡсат — нефть райондары менән танышыу. Әле бит минең нефтте күргәнем дә юҡ. Был — Башҡортостандың бөгөнгөһө һәм киләсәге. Унан һуң көнсығыш һәм көньяҡ, шулай уҡ үҙәк райондарҙа булырға кәрәк. Маҡсат — тел һәм халыҡ ижадын, тормошон өйрәнеү, тәбиғәт менән танышыу. Бәлки, Силәбе өлкәһенең Арғаяш һәм Ҡоншаҡ райондарына ла сығырға тура килер. Халыҡтың һөйләшеү телен иғтибар менән өйрәнергә һәм фольклор йыйырға. Быныһы инде мин йәшәй алмайым. Башҡортостанды үҙ күҙҙәрем менән ус төбөндә кеүек күреп торорға тейешмен.

(Дауамы. Башы 1—6, 11—13-сө һандарҙа).

Почтанан

# Онотмағыҙ ерҙә беҙ барын...

ҮҘГӘРТЕП ҡороу, билдәлелек мәлендә һәр халыҡ, һәр милләт өсөн торғонлоҡ осоронда хәл итеп алмаҫлыҡ мәсьәләләрҙе тормошҡа ашырыу өсөн уңайлы шарттар тыуҙы. Үҙ халҡының бер өлөшө итеп иҫәпләгән һәр кем үҙенә: «Ҡайҙанбыҙ, кембеҙ, торған ер, эскән һыуыбыҙ ниндәй, ҡайҙа бер телдә һөйләшкән ҡәрҙәштәребеҙ бар?» — тигән һорауҙы бирәләр.

Тыуған республикаһынан алыҫта ғүмер иткән төркөмдәр һәр халыҡта ла булған кеүек, Башҡортостан еренән ситтә йәшәгән башҡорттар ҙа күп. 20-се йылдарҙа Башҡортостан составында булған Туҡсоран, Арғаяш, Ялан кантондары, Имәнгол, Һарғалы, Яхъя волостары экономик яҡтан беҙгә сиктәш өлкәләргә нығыраҡ бәйләнештә, тип Ырымбур, Силәбе, Курган өлкәләре составына индерелде. Сөнки улар Башҡортостанға ҡараһалар ҙа сиктәш өлкәләрҙә «утрау» ине. Ошо айырылышыуҙан һуң тиҫтә йыл самаһы ҡәрҙәштәр менән ара-тирә бәйләнеш булып торҙо. Унан һуң яйлап бер-беребеҙҙе оноттоҡ. Илле йыл буйы тирлек (бер кеше ғүмере!), уларҙы онотҡанда бер хәтергә алып, күрше өлкәләрҙә беҙҙең менән бер телдә һөйләшеүсе халҡыбыҙҙың культураһын, ғөрөф-ғәҙәттәрен, көнкүреш кәрәк-яраҡтарын, милли кейемдәрен, байрамдарын һаҡлап килеүсе (беҙгә ҡарағанда ла нығыраҡ һаҡлап килеүсе!) башҡорттар булыуын иҫәбеҙгә лә төшермәнек.

Һуңғы өс-дүрт йылда иғтибар артыуын-арта бара (быныһы ҡыуандыра), әммә беҙҙең артистар, яҙыусылар, культура пропагандалауҫылар, матбуғат таратыусылар был эште яйға һалып, һәр сәйәхәткә ентекләп әҙерләнһәләр, һәйбәт булыр ине. Сөнки үҙ телендәге яҙма һүҙгә, йырға, бейеүгә, ҡурай моңона һыуһаған туғандарыбыҙҙың: «Тағы килегеҙ», «Йышыраҡ килегеҙ», «Нишләп ҡурайсыларһыҙ килдегеҙ?», к ө л ө ң к ө р ә п: «Утыҙ йыл тигәндә яҡты йөҙөгөҙҙө тағы бер күрҙек», — тигән ялбарыуҙары беҙҙе нисек һағыныуҙары тураһында һөйләй.

Үҙәге Өфө булған Башҡорт Автономиялы Совет Социалистик Республикаһы — Советтар илендә йәшәгәнң бар башҡорттоң милли, мәҙәниәт, сәнғәт, тарихи, рухи үҙәге. Күрше өлкәләге ҡәрҙәштәребеҙҙең үҙҙәрендә Башҡортостан хөкүмәтенән ижади союздарҙы, радио һәм телевидение, матбуғат хеҙмәткәрҙәрен арттырыуҙы талап итеүе урынлы.

ҮҘ ТЕЛЕҢДЕ өйрәнеү, үҙ халҡыңдың рухи тамырҙарынан айырылмау бала саҡтан уҡ, мәктәп йылдарынан башлана. Торғонлоҡ ҡанундары хөкөм һөргән дәүерҙә, Башҡортостанда башҡорт мәктәптәре ябылған саҡта, уҡыу әсбаптарына, тел уҡытыусыларына ҡытлыҡ кисергән мәлдә, Арғаяш районы (Силәбе өлкәһе) мәктәптәрендә уҡыуҙы башҡорт телендә алып барыу ул үҙе педагогик батырлыҡ бит!!! Стәрлетамаҡ, Бөрө, Өфө дәүләт педагогия институттары, Башҡорт дәүләт университетын тамамлаусыларҙан махсус төркөмдәрҙе (үҙ теләге менән) Силәбе, Ырымбур, Курган, Ҡуйбышев, Свердловск өлкәләренә башҡорт теле һәм әҙәбиәте уҡытыусылары итеп ебәреү мотлаҡ. Шул уҡ өлкәләрҙән урта мәктәпте тамамлаусылар иҫәбенән уҡытыусылар әҙерләү өсөн һәләтле йәштәрҙе үрҙә атап үтелгән уҡыу йорттарына йәлеп итеү кәрәк.

Әле башҡортса уҡытылып килгән мәктәптәрҙә дәреслектәр һәм әсбаптар юҡлығы беҙҙе битараф ҡалдырырға тейеш түгел. Тиҙ арала 1990 — 1991 йылдарҙа һәр өлкәлә ҡайһы класта нисәшәр бала уҡыясағын асыҡлап, пландан тыш дәреслектәр баҫтыра башлау һис тә хилафлыҡ булмаҫ ине. Икенсенән, хужалыҡ иҫәбенә күсеп, әсбаптар, дәреслектәр сығарыу сығымдарҙы ҡапламай, тигән ишара Башҡортостан китап нәшриәте етәкселәрен биҙәмәй. Ил алдында «йә үләм дә, йә ҡалам» тигән ауыр замандарҙа ла Совет хөкүмәте уҡыу-уҡытыу, мәҙәниәт, һаулыҡ һаҡлауға аҡса йәлләмәгән. Партия һәм хөкүмәттең милли үҙаңға һәм телгә иғтибарҙы көсәйтеү хаҡындағы тарихи ҡарарҙарына алҡ салыу түгелме был? Башҡортостан китап нәшриәтенең позицияһын башҡаса аңлатып булмай. Өҫтәүенә, нәшриәт, башҡорт яҙыусыларының, шағирҙарының китаптары үтмәй, уларҙың тиражын кәметергә кәрәк, тигән уй менән йәшәй икән. «Совет Башҡортостаны»ның бер һанында И. Кинйәбулатов Ырымбур өлкәһендә йәшәүсе халыҡтың башҡорт телендәге китаптарға нисек мохтаж булып йәшәүен яҙғайны. Был нимә тураһында һөйләй? Китап кәрәк кешеһенә барып етмәй, уны дөрөҫ бүлеү (райондар, өлкәләр араһында), таратыу, өгөт-нәсихәт (агитация-пропаганда) эше алып барылмай. Юл йөрөгәндә район үҙәктәрендәге китап магазиндарына ингәнем бар. Күпселек халҡы рус булған районда башҡортса китаптар тулып ята, ә башҡорттар күпселек ташкил иткән урындарҙа — юҡ иҫәбендә. Ауылдарҙа махсус китап һатҡан магазиндар юҡ — һәм был ауылда башҡорт яҙыусыларының китаптары булмауы көн кеүек асыҡ. Эш буйынса ярты Башҡортостанды йөрөп әйләндем, китапханәләрҙә булған ауылдарҙа Рәми Ғариповтың китабын таба алманым. Топ теманан ситкә сығып китеүҙең сәбәбе шул: әлгә нәшриәттә башҡортса китаптар башҡорттарға барып етмәһен тип эш итәләрме икән, тигән уйҙар тыуа.

Ҡәрҙәштәр менән бәйләнеште нығытыуҙың тағы ниндәй юлдары бар? Республикала башҡорт телендә сыҡҡан газета һәм журналдарҙы күпләп һәм сикләүһеҙ таратыуҙы күҙ уңында тотоу кәрәк. Уларҙың Башҡортостан радиоһын тыңлай алмауы, телевидениены ҡарай алмауы бик үкенесле. Үҙебеҙҙә Башҡортостан, уның тәбиғәте, тарихы, күренекле урындары, батырҙары тураһында башҡорт теленә тәржемә ителгән күп кенә нәфис фильмдар бар. Быларҙы күршеләребеҙҙең күргәне юҡ. Драмтеатрҙар, филармония, халыҡ театрҙары, фольклор ансамблдәре, үҙешмәкәр түңәрәктәрҙе — барыһын да иҫәпкә алып, программаларын яраҡлаштырып (халыҡ көйҙәре тарихы, ҡурай, ҡумыҙ менән) маршрут билдәләп, аҡса, транспорт менән тәьмин итеп, мәҙәни сәфәргә сығарып ебәреү — Культура министерствоһының икмәге.

Башҡортостандан ситтә йәшәүенә ҡарамаҫтан, йөрәгендә ут бар кеше көтөп ятмай, ҡулынан килгәнсә эш итә. Мәҫәлән, Курган өлкәһенең Сафакүл районы Һарт-Әбдрәш ауылына Ғиниәт Сафиулла улы Ҡунафин китаптар, башҡортса календарҙар ебәргән. Бындай эште ойоштороу тураһында кемдең ниндәй-эшлекле уйҙары, дәреслектәре бар, миңә яҙығыҙ (Стәрлетамаҡ ҡалаһы, Блюхер урамы, 6-сы йорт, 39-сы квартира). Ғ. Сәләм, М. Хәй, К. Кинйәбулатова, Ҡ. Даян, К. Мәргән, Һ. Дәүләтшина һәм башҡа бик күп оло яҙыусы һәм шағирҙар артистарҙы, дәүләт һәм хужалыҡ, партия эшмәкәрҙәрен биргән ҡәрҙәштәребеҙҙе сит итмәйек.

Р. ХӘЛИЛОВ,
инженер.

# ШАҢДАУ

ТАСС һәм АПН хәбәрҙәре буйынса

## Советтар Союзында беҙ күпме?

**АПН хәбәрсеһе Мария Льянос-Мас танылған демограф, СССР Фәндәр академияһының Халыҡтың социаль-экономик проблемаларын өйрәнеү институты хеҙмәткәре Марк ТОЛЬЦ менән әңгәмәләшә.**

**— Йыл башында СССР халҡының иҫәбен алыу һөҙөмтәләре буйынса ниҙәр әйтер инегеҙ?**

— Ул СССР-ҙа халыҡтың артыуын һәм хәҙерге көндә 286 миллион 717 мең нешегә етеүен күрһәтте. 1979 йылдағыға ҡарағанда халыҡ 9,3 процентҡа артҡан. Әммә үсеш ҡимәле илдең бөтә мөйөштәрендә лә бер тигеҙ түгел. Россия Федерацияһында халыҡ һаны — 7,2, Украинала — 4, Белоруссияла 7 процентҡа артһа, Балтик буйы республикаларында ла шул кимәлгә яҡынлаша: Литвала —9, Латвияла — 6, Эстонияла 7 процент. Урта Азия республикаларында иһә үсеш кимәле юғарыраҡ булды. Тажикстанда халыҡ ун йылда — 34, Үзбәкстанда —29, Төркмәнстанда — 28, ә Ҡырғыҙстанда 22 процентҡа артҡан. Шуларға ярашлы рәүештә, Урта Азияла йәшәүселәр ҙә дөйөм ил күләмендә ишәйә бара. 1959 йылда 6,6 процент булһа, хәҙерге көндә 11,5 процент тәшкил итә.

**— СССР Халыҡ депутаттары съезында яҙыусы Василий Белов депопуляцияның ҡурҡыныс яҙауы тураһында әйтеп үткәйне. Ул, килеп тыуған хәлде сағылдырыусы һандарҙы килтерергә лә ҡыймайым, тине.**

— Оҙайлы тенденциялар тураһында һүҙ барғанда, илебеҙҙәге славян халҡының киләсәге ысынлап та өмөт уятмай. 80-се йылдарҙың беренсе яртыһында никахҡа ингәс рус, украин, белорус ҡатын-ҡыҙҙары араһында көтөлгән балаларҙың һаны 2-нән кәмерәк булды. Был бик аҙ, әлбиттә, сөнки балалар һәр ғаиләлә лә тыумай. Йәш быуын өлкәндәрҙе алмаштырһын өсөн, һәр ғаиләлә икешәр-өсәр бала үҫергә тейеш.

Урта Азия республикаларында, киреһенсә, балаларҙың тыуыу кимәле бик юғары. Һорауҙарға яуап алыу күрһәтеүенсә, уларҙа йәш ҡатындар, элеккесә, күп бала табырға — үзбәк, тажик, төркмән ҡатындары бишәүҙән күберәк, ә ҡырғыҙ ҡатын-ҡыҙҙары 4—5 бала табырға теләй.

Әйткәндәй, бында бәләкәй балаларҙың үлеү осраҡтары ла күберәк: Төркмәнстанда 1 мең сабыйҙың 50-нән ашыу, Тажикстанда— 49-ы, Үзбәкстанда 42-һе үлеп тора.

Һәй көндәрендә, балаларҙың үлеү осраҡтары уғата йышайған осорҙа, илдең үҙәк өлөштәренән Урта Азияға врачтар ебәрелә. Уларҙы йәмәғәтселек, В. И. Ленин исемендәге балалар фонды финанслай. Күрелгән саралар балаларҙың үлеү осраҡтарын кәметеүгә килтерҙе. Ләкин, йыл башындағы мәғлүмәттәргә ҡарағанда, әлегә хәл иткес һынылыш булманы.

**— Халыҡ иҫәбен алыуҙың тәүге йомғаҡтары буйынса статистика мәғлүмәттәрен нисек баһалайһығыҙ?**

— Халыҡ иҫәбен алыу, хатта беҙгә, белгестәргә лә, көтөлмәгәнлектәр алып килде. Ауыл халҡы әллә ни кәмемәгән. Уның ҡарауы, ҡала халҡының иҫәбе һиҙелерлек кәмегән.

**— Бәлки, был халыҡ иҫәбен алыуҙың камиллашмауынан киләлер? Әллә хаталар ебәреләме?**

— Был— бөтәһенән элек халыҡтың күсеп йөрөүен иҫәпкә алыуҙың камиллашмауы әҙемтәһе. Беҙҙә паспорт системаһы бар. Һәр кеше йәшәгән урыны буйынса теркәлә һәм статистика реестерҙарында иҫәпкә алына, һөҙөмтәлә ошо теркәү күсеп йөрөүҙе иҫәпкә алыу өсөн нигеҙ булып хеҙмәт итә. Тормошта иһә бөтөнләй икенсе төрлө килеп сыға. Паспорт режимы нығытылмаған, ҡайһы саҡта тейешле ҡағыҙҙар ҙа үтәлмәй. Бөгөн прописка системаһын бөтөрөп, кешенең теге йәки был урында йәшәүен теркәүҙе генә индереү мәсьәләһе ҡуйыла.

**— Ҡала халҡы әкренерәк үҫә икән, тимәк, ҡайһы бер ҡалаларҙа халыҡ алдан фараз иткәнгә ҡарағанда ла аҙыраҡ йәшәгән булып сығамы?**

— Әйе. Бер йыл элек үк СССР-ҙың Статистика буйынса дәүләт комитеты, Ташкентта 2 миллион 210 мең кеше йәшәй, тип белдергәйне. Халыҡ иҫәбен алыу иһә бында 2 миллион 73 мең кешенең йәшәүен күрһәтте. Йәғни Ташкентта йәшәүсе кешеләрҙең һаны 137 меңгә кәмерәк булып сыҡты.

**— Үҙгәртеп ҡороу совет демографияһы мәсьәләрын үҙгәрттеме?**

— Хәҙер эшләүе ҡыҙыҡлы була башланы. Бөгөн беҙгә бөтә мәғлүмәттәр билдәле, һәр төрлө «серҙәр» бөтөрөлдө. Былтыр халыҡ иҫәбен алыу йомғаҡтары бер томға һыйҙы. Ә 20-се йылдарҙа 56 томда нәшер ителгән. Яңынан халыҡ иҫәбен алыу материалдарын да күп томдарҙа сығарыу күҙҙә тотола. Былтыр «СССР халҡы» тигән йыллыҡ махсус статистик баҫма сыҡты. Быйыл уны яңынан нәшер итеү планлаштырыла. Уҙған йылдарҙағы «серле» һандар — ғүмер оҙонлоғо, аборттар һәм үҙ-үҙен үлтереү осраҡтары һаны, үлемдең сәбәптәре тураһындағы мәғлүмәттәр — асыҡтан-асыҡ билдәле була бара.

Беҙҙең институт бер йыл элек кенә асылды — быға үҙгәртеп ҡороу ярҙам итте. Тикшеренеүҙәрҙе киң йәйелдереү мөмкинлегенә эйә булдыҡ, халыҡ-ара хеҙмәттәшлек яйға һалына. Демографияла халыҡ-ара фәнни интеграция үҫеше юлындағы ҡаршылыҡтар бөтөрөлдө.

(АПН).

*Ваҡиғалар эҙенән*

## Кавказ аръяғындағы хәлдәр

Баку, Нахичеван АССР-ы, НКАО-ла һәм башҡа региондарҙа тормош әкренләп яйға һалына. Республиканың баш ҡалаһында байтаҡ предприятиела, йәмәғәт транспорты, көнкүреш хеҙмәт күрһәтеү өлкәһе эш башланы. 26 Баку комиссарҙары исемендәге нефть һәм газ сығарыу идаралығы хеҙмәтсәндәре скважиналарҙы капиталь һәм ер аҫты ремонтлау эштәренә тотондо.

Запастағы яугирҙәр йәмәғәт ойошмаһы төҙөгән һәм уның ағзалары хәрби хеҙмәткәрҙәргә һәм тәртип һаҡлау органдарына Бакуҙың төрлө райондарында тәртип булдырыуҙа ярҙам итә.

Ҡасҡындарҙың һаны кәмей. Халыҡ килеп тыуған хәл-ваҡиғаның сәбәбен аңлай башланы һәм нормаль тормош шарттары булдырыуға ынтыла.

Шуның менән бергә экстремистар төркөмө был ыңғай сараларға ҡаршылыҡ күрһәтә. Забастовканы дауам итергә саҡырған листовкалар тарата.

Политик һәм административ саралар һөҙөмтәһендә сик буйы ғәскәрҙәре Әзербайжан ССР-ының бөтә участкаларында ла дәүләт сиген һаҡлау эшен аяҡҡа баҫтырҙы. Контрабанда юлы менән ил территорияһына ҡорал үткәрергә тырышыу уңышһыҙлыҡҡа осрай.

26—28 ғинуарҙа сик буйын үтеп сығырға тырышҡан 400 кеше ҡулға алынған.

Ғөмүмән, урындағы халыҡ, йәмәғәт ойошмалары сик буйын һаҡлауҙа ярҙам күрһәтә.

(ТАСС).

## ФОТОКАЛЕЙДОСКОП





•

**ФИНЛЯНДИЯНЫҢ элек-электән саңғысылар менән дан тотоуы һәр кемгә билдәле. Халыҡ-ара ярыштарҙа ла юғары оҫталыҡ күрһәтәләр.**

**Юхо Мието (һүрәттә) күптәнән танылған саңғысы ла еңәсәгенә шикләнмәгәндер, моғайын. Ләкин Иматрела ғәҙәти булмаған «Рекордтар фестивале»ндә уға ауырға тура килде: сөнки һыу өҫтөнән 300 метрлыҡ араны саңғыла үтеүе еңел түгел ине. Һөҙөмтәлә танылған спортсы икенсе урында ҡалды.**

ТАСС фотоһы.

•

ЧССР. XIX быуат аҙағында эшләнгән был төрепкә (һүрәттә) 1200 дананан торған иң ҙур коллекцияға ҡарай. Ул Көньяҡ Моравиялағы иҫке замокта ҡуйылған.

ТАСС телефотоһы.

•



*Былар ҡыҙыҡлы*

### Ғаилә рекорды

*Японияның Табусэ ҡалаһында йәшәүсе Хисато һәм Мизко Фудзимуралар өсөн был аҙна ҡыуаныслы булды. Уларҙың игеҙ ҡыҙҙары тыуҙы. 51 йәшлек атай һәм 45 йәшлек әсәй кеше өсөн был хәл айырыуса шатлыҡлы — улар Японияла 17 бала тәрбиәләгән тәүге ғаилә. 1965 йылда никахҡа ингән Фудзимураларҙың туғыҙ улы һәм һигеҙ ҡыҙы бар. Тәүге балалары эшләй башлаған инде, ҡалғандары — атаһы менән әсәһенең ҡарамағында. Ғаилә көн һайын дүрт килограмға яҡын дөгө ҡуллана, сөнки ул япондарҙың төп ризығы булып тора. Өҫ кейемен ике кер йыуыу машинаһы таҙарта. Улар тәүлегенә 4—6 сәғәт буйы эшләй. Бәхетле ғаилә башлығы ғаиләне тағы ла арттырыу мөмкинлеге тураһында һорау биргән журналистарға: «Бөтәһе лә — хоҙай ҡулында», — тип яуап бирә.*

### Һиҙмәгәндәр ҙә

*Англияның Бирмингем ҡалаһындағы яңғын сыҡҡан йорт эргәһенә янғын һүндереүселәр килгәс, хужа өй эсендә ҡатыны менән ҡыҙының тороп ҡалыуын хәбәр итә. Янғың һүндереүселәр, противогаз кейеп, өй эсенә инһә, булмәләрҙең береһендә бер ни булмағандай телевизор ҡарап ултырған өс ҡатынды күрә. Өсөһө лә берсә-һенән-береһе уҙҙырып тәмәке көйрәтә һәм төтөн эсендә яңғын сығыуын да һиҙмәй.*

# Баймаҡтар беҙҙә ҡунаҡта

## «Октябрь байрағы» газетаһы редакцияһы

**Беҙҙең республика менән Германия Демократик Республикаһының Галле округын күптәнге экономика һәм культура хеҙмәттәшлеге ептәре бәйләй. Үткән йыл май аҙағында немец дуҫтар Башҡортостан делегацияһын III йыр һәм бейеү фестивалендә ҡатнашырға саҡырҙы. Баймаҡ районы «Октябрь байрағы» газетаһы хәбәрсеһе Г. Исхаҡова делегацияның етәксеһе БАССР-ҙың атҡаҙанған культура работнигы Д. Исҡужин менән ошо хаҡта һөйләшә.**

**— Динислам, һеҙҙең сәйәхәт тураһында, унда ҡатнашыусылар, сәйәхәттән алған тәьҫораттарың хаҡында белге килә. Сит илгә барыу һеҙҙең өсөн көтөлмәгән хәл булдымы?**

— Эйе. Ошоға тиклем республиканың ҡала һәм райондарында, баш ҡалала, башҡа өлкәләрҙә, хатта Мәскәүҙә сығыш яһағаныбыҙ булды. Ләкин сит илдә үҙ оҫталығыбыҙҙы күрһәтеү хаҡында уйламағайныҡ та....

**— Бик етди һынау ҡуйылған икән. Уны нисек үттегеҙ һуң?**

— Уңышлы тип әйтергә мөмкиндер. Фестиваль фольклор коллективтары араһында барҙы. Ә беҙҙең 25 кешенән торған төркөмгә тап халҡыбыҙҙың сәнғәтенә ғашиҡ һәм милли культураның ҡәҙерен белгән кешеләр йыйылды.

**— Улар хаҡында ентекләберәк һөйләһәгеҙ ине.**

— Барыһынан элек, районды бейеү коллективы хаҡында әйтергә кәрәк. Уға беҙҙең иң һәләтле башҡарыусыларыбыҙ инде. Улар — «Ирәндек» совхозынан Сәғит Талипов менән Гөлнара Рыҫмөхәмәтова, «Баймаҡ» совхозынан Әлфирә Юнысбаева, Гөлсөм Арыҫланбәкова, Резеда Йәнбирҙина, Әмир Агишев, «Һәүәнәк» совхозынан Әсҡәт Нурмөхәмәтов, Рәфҡәт Юнысов, Минзәлә Ҡарабандина, «Һаҡмар» колхозынан Мансур Йомашев, Фрунзе исемендәге колхоздан Радмир Йәнбәков, район үҙәгенән Сулпан Асҡарова, Зөлфиә Шаһиева, Зарифа Рәхмәтуллина, Фәттәх Аралбаев.

Әйтергә кәрәк, немецтар беҙҙең дәртле бейеүҙәрҙе, халыҡ йырҙарын һәм ҡурайҙа башҡарылған көйҙәрҙе бик оҡшатты. Улар беҙҙең Зианчура, Бөрйән, Учалы, Иглин райондары солистарын ихлас күңелдән алҡышланы. Немец дуҫтар Башҡорт дәүләт филармонияһы йырсыһы Сәйфулла Хәйруллинды айырыуса яратты. Сөнки ул оҫта йырлау менән бер рәттән немец телен яҡшы белә һәм йырҙарҙы һоҡланғыс итеп башҡара икән. Ә хужалар өсөн был көтөлмәгән сюрприз булды.

**— Динислам, был сәйәхәттән нимә ныҡыраҡ хәтерендә ҡалды?**

— Кешеләр. Уларҙың иҫ киткес ҡунаҡсыллығы, ихласлылығы һәм, әлбиттә, юғары культураға эйә булыуҙары. Немец халҡы матур йәшәй белә! Беҙҙә йыш ҡына, хатта иң уңдырышлы ер ҙә бушҡа әрәм була. Немецтар иһә ҡомда ла ниндәй һоҡланғыс баҡсалар үҫтерә. Ә улар нисек ял итә белә! Тыныс, бер ниндәй хәстәрлекһеҙ, иң мөһиме — ихлас күңелдән. Һоҡланып туймаҫһың. Өфөгә килеү менән беҙҙе бөтөнләй икенсе күренеш ҡаршы алды: шаушыу, этеш-төртөш, сираттар... Ҡыҫҡаһы, беҙгә немец дуҫтарҙан өйрәнәһе нәмәләр бар.

Тағы ла, Галле ҡалаһынан өс километр алыҫлыҡтағы Йәшел театрҙа сығыштарыбыҙ хәтерҙә ҡалды.

Йәшел театр хаҡында бер нисә һүҙ. Ул тау башында урынлашҡан, урман, йәшеллек менән уратып алынған. 4000 урынға иҫәпләнгән. Барыһы ла — сәхнә, эскәмйәләр, инеү юлдары — таштан эшләнгән. Ә һауаһы ниндәй саф. Ғәҙәттә немецтар бында ял итергә килә, спектаклдәр, концерттар ошонда үтә. Әйткәндәй, киң билдәле киноактер, режиссер Гойко Митич ошонда эшләй.

Был көндә иң яҡшы коллективтар сығыш яһаны. Беҙ «Тимербайҙың у л д а р ы», «Ҡара юрға» бейеүҙәрен, «Самауыр менән бейеү»ҙе, халыҡ йырҙарын башҡарҙыҡ, ҡурайҙа уйнаныҡ. Ҡыҫҡаһы, беҙҙең «Башҡортостан моңдары» программаһын бында бик йылы ҡаршы алдылар. Ә осрашыуҙың икенсеһен яҙып аңлатырлыҡ түгел. Тыуған илдән алыҫта һәм атай йортон ныҡ һағынған егеттәр үҙ туғандарылай ҡаршы алдылар. Һәр сығышыбыҙҙы ҡат-ҡат һораныла р. Ә һуңынан беҙгә рәхмәт әйтеп, Почет грамотаһын тапшырҙылар. Ә беҙ уларға үҙ сәнғәтебеҙ менән шатлыҡ бүләк итеүебеҙгә һөйөнөү тойғоһо кисереп ҡайтып киттек.

**— Эйе, үтә лә сағыу, онотолмаҫ тәьҫораттар былар...**

— Шулай булмайса. Немец дуҫтарға саҡырғандары, республиканың Культура министрствоһы работниктарына барып ҡайтыу мөмкинлеге биргәндәре өсөн рәхмәт. Беҙ шулай уҡ беҙҙең программаны биҙәүселәр «Йылайыр» совхоз-техникумынан һәләтле ҡурайсы һәм йырсы Ташбулат Дәүләтшинға, РДК баянсылары Радик Иҫәнғолов менән Санъяр Мәүлетҡоловҡа рәхмәт белдерәбеҙ. Хөрмәтле Светлана Барый ҡыҙы Асҡарова исеменә лә рәхмәт һүҙҙәре әйтке килә. Ул теленде йөторлоҡ итеп әҙерләгән «Сәк-сәк»те беҙ театрлаштырылған тамаша ваҡытында яңы өйләнешкән йәштәргә бүләк иттек.

**— Ә һиңә үҙ спратында ҡыҙыҡлы әңгәмә өсөн ҙур рәхмәт.**

**ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Зарифа Рәхмәтуллина һәм Динислам Исҡужин бейей.**

**Ю. КӘРИМОВ фотолары.**

# Хоккей

## ҺӘЙБӘТ БАШЛАНҒЫС

**«Салауат Юлаев» — «Динамо» (Харьков) — 3:4, 2:0.**

Күсмә турнирҙың сираттағы уйындарында юлаевсылар Харьковтың «Динамо» хоккейсылары менән осрашты. Уйындар Өфө боҙонда барҙы.

Харьков спортсыларының абруйы яҡташтарыбыҙҙы ҡаушатманы, улар ике матчты ла ышаныслы үткәрҙе.

Юлаевсылар тәүге уйында 2:0 иҫәбе менән алда барҙы, әммә һуңынан дәғүәсеһенән тиҙлектә ҡалыша башланы. Шулай ҙа, үҙәрендә көс табып, яҡташтарыбыҙ иҫәпте тигеҙләне. Әммә уйындың һуңғы минуттарында юлаевсылар дәғүәселәрҙең көслө һөжүменә ҡаршы тора алмайынса, дүртенсе шайбаны үткәреп, 3:4 иҫәбе менән отолдо. Шайбаларҙы А. Кузнецов, Ю. Никонов һәм А. Николаевтар индерҙе.

Икенсе уйында иҫәпте Өфө хоккейсыһы С. Земченко асты. Уйын аҙағында Ю. Никоновтың һөжүме уңыш килтерҙе. Тәүге уйында күп көс түккән ҡунаҡтар арыған һымаҡ күренгәйне. Дөрөҫ, юлаевсыларға еңеү еңел эләкмәне, сөнки уйын тиң дәғүәселәр менән ныҡышмалы көрәштә үтте.

Ғөмүмән, Харьковтың «Динамо»һы менән уҙғарылған ике уйын киләсәктә юлаевсыларҙың тағы ла етдиерәк дәғүәселәр менән тиң уйнаясағына өмөт тыуҙыра.

**Н. БАЙРАСОВ.**

# Халҡыбыҙҙың киләсәге

**Ниғәмәт урта мәктәбе уҡыусылары төҙөгән фольклор ансамбле «Өмөт» тип атала. Ул яңыраҡ ҡына 1-3 декабрҙә республиканың башҡорт культураһы үҙәгендә үткәрелгән «Баймаҡ көндәрендә» актив ҡатнашып, Өфө тамашасыларының ихтирамын яуланы.**

**Фольклор ансамбле бер йыл элек уҡытыусы Мәғзүрә Кейекбирҙина етәкселегендә барлыҡҡа килгәйне. Уға башҡорт йырҙарын, таҡмаҡтарын, бейеүҙәрен оҫта башҡарыусылар, музыка ҡоралдарында уйнай белгән балалар йыйылды. Ансамблдең үҙ ҡурайсылары ла бар.**

**«Өмөт» ансамбле ағзаларының оҫталығы артҡандан-арта бара. Улар милли культураға, башҡорт халыҡ ижадына ғашиҡ кешеләр булып үҫәләр.**

**Г. ИСХАҠОВ.**

## ЫШАНЫС

Уның тормошо башҡа меңдәрсә тиҫтерҙәренең яҙмышынан һис тә айырылмай. Мәктәп, армия, тыуған «Урал» колхозында механизатор булып эшләү... Хәйер, Мөхтәр Яҡуповтың ҡыҫҡа ғына биографияһында айырым биттәр ҙә бар. Улар Афғанстанға бәйләнгән. Күп ғазаптар сиккән илдә уға йыл ярым булырға, уның революцияһын яҡлап көрәшергә тура килә. Отделение командиры Яҡупов үҙенең иптәштәре менән бергә автомашиналар колонналарын оҙата, ҡарауылда була, дошмандар менән йөҙгә-йөҙ осраша.

Мөхтәр Афғанстандағы һуғыш тураһында һөйләргә яратмай. Был, бәлки, 19 йәшлек яугиргә ифрат етди һынауҙар үтергә тура килгәндәндер.

Оҙаҡ ваҡыт ситтә булғандан һуң үҙ тыуған ерең икенсе төрлө күренә, унда барыһы ла яҡыныраҡ, ҡәҙерлерәк тойола. Афғанстандан атай йортона ҡайтыусыларҙың ниндәй тойғолар кисереүен әйтеп биреүе ҡыйын. Башҡалар кеүек, Мөхтәр ҙә Ер йөҙөндәге иң тыныс игенсе хеҙмәтен һағынып ҡайта. 105-се СПТУ филиалында уҡып, киң профилле тракторсы-машинист таныт маһы ала. Тәүҙә уға иҫке генә трактор бирәләр. Йәш механизаторға ул күп мәшәҡәт тыуҙыра. Шулай ҙа яугир-интернационалист ауырлыҡтар алдында юғалып ҡалмай, тәжрибәле тракторсыларҙан ҡалышмай эшләй. Бер йыл да үтмәй, Яҡуповты колхозда тапшырылған һәр эште намыҫ менән эшләүсе ышаныслы механизатор итеп телгә ала башлайҙар.

Үткән йыл Мөхтәр өсөн бигерәк тә иҫтәлекле. Беренсенән, ул үҙ ғаиләһен ҡорҙо. Икенсенән, уға яңы ДТ-75 тракторы бирҙеләр. Ә өсөнсөнән, район комсомол конференцияһында ул өлкә форумына делегат итеп һайланды.

Яҡупов үҙенә күрһәтелгән юғары ышанысты артабан да тырыш хеҙмәте, коллективтың йәмәғәт тормошонда актив ҡатнашыуы менән аҡлар, тип ышанғы килә.

**Х. ҮТӘЕВ.**

ҺҮРӘТТӘ: М. Яҡупов.

**Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ рәсеме.**

# ИҒЛАНДАР

### ӨФӨНӨҢ 11-СЕ УРТА ҺӨНӘРСЕЛЕК УЧИЛИЩЕҺЫ

түбәндәге һөнәрҙәр буйынса уҡыусылар ҡабул итә: монтажсы-вакуумсы, электровакуум етештереүҙең технологик ҡоролмаһын көйләүсе, ҡорос һәм тимер-бетон конструкцияларын монтажлау буйынса монтажсы, ҡул менән сваркалау электросварщигы.

10 ай уҡырға.

10 класс белемле егеттәр һәм ҡыҙҙар ҡабул ителә. Айына 100 һум стипендия түләнә.

Практика в а ҡ ы т ы н д а уҡыусыларға эш хаҡының 50 проценты түләнә.

Уҡырға инеүселәр түбәндәге документтарҙы тапшыра. Ғариза, белем тураһында таныҡлыҡ, Ф-086 (у) медицина справкаһы, 3×4 см. ҙурлығында 6 фотокарточка. Паспорты һәм хәрби билетты үҙең менән алып килергә.

Уҡыу 1990 йылдың 1 февраленән башлана.

Училище н ы ң а д р е с ы: **450065, Өфө ҡалаһы, Борисоглебский урамы, 17, 11-се СПТУ, 4, 5, 8-се троллейбустар менән «Юбилей» магазины» йәки «Коммунарҙар урамы», 3, 8, 14, 15-се трамвайҙар менән «Кремль урамы» һәм 20-се автобус менән «ВАЗ автосервисы» туҡталыштарына тиклем барырға.**

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04170. Заказ № 172.